

# ИОАННДАН ЫЙЫК ИНЖИЛ

## 1—БӨЛҮМ

*1. Жаратуучу Сөз -адамдын жашоосу менен жарыгы. 6. Жарыктын күбөсү -Иоанн. 14. Сөз дене түрүн алат, 18. жана Атабызды көрсөтөт. 19. Иоанндын үгүт таратуусу. 29. Ыйса жөнүндө Иоанндын күбөлүгү. 37. Ыйсанын биринчи шакирттери.*

1. БАШТАЛЫШТА Сөз болчу жана Сөз Кудайда болчу жана Сөз Кудай Өзү болчу.

Үлг. аңг. 8,22. 1. Иоан.1,1—2.

2. Сөз өзү эң башында Кудайда болчу.

3. Ал аркылуу бүт баары башталды жана эмне башталса, Ансыз башталган эч нерсе жок.
1. Мус. 1,3. Забур 32,6.

4. Анын ичинде өмүр болчу жана ал өмүр, адамдардын жарыгы болчу;

5. жана караңгыда жарык жаркырап турат жана караңгылык аны каптаган жок. Иоан. 3,19.

6. Кудайдан жиберилген киши бар эле; анын аты Иоанн. Матф. 3,1.

7. Ал күбөлөндүрүү үчүн келди, Жарыгы жөнүндө күбөлөндүрүү үчүн, ал аркылуу баары ишенүүгө жетишсин.

8. Ал өзү жарык эмес болчу, бирок Жарык жөнүндө күбөлөндүрүү үчүн *жиберилген болчу.*

9. Чын Жарык бар болчу, Ал дүйнөгө келген ар адамды жарык кылат. Исаия 60,1.

10. Ал дүйнөдө болчу жана Ал аркылуу дүйнө башталды жана дүйнө Аны тааныбады.

11. Өз элине келди жана өздөрүнүкү Аны кабыл албады. Матф. 15,24.

12. Бирок Аны кабыл алгандарга, Анын атына ишенгендерге, Ал Кудайдын балдары болуу үчүн бийлик берди. Рим. 8,15. Гал. 3,26.

13. Алар кандан эмес, дененин каалаганынан эмес, эркектин каалаганынан эмес, бирок Кудайдан туулган.
Иоан. 3,5.

14. Сөз дене *(адам)* болду жана биз менен жашап турду, берекесинен жана чындыктан толуп; биз Анын атагын, Атанын жалгыз эле Уулунун атагын көрдүк.
Матф. 1,16; 17,2. 2. Кор. 3,9. Евр. 2,11.

15. Ал жөнүндө Иоанн катуу үн менен күбөлөндүрүп айтты: Бул Жанагы, Кайсы жөнүндө мен айткам, менден кийин Келатканы менин алдымда турду,анткени менден мурун Ал бар болчу. Матф. 3,11.

16. Жана Анын молдугунан биз бардыгыбыз берекенин үстүнө береке алдык; Еф. 1,6. Кол. 1,19.
17. анткени заң Муса аркылуу берилди, береке жана чындык Ыйса Христос аркылуу пайда болду.
2. Мус. 20,1. Рим. 3,24.
18. Кудайды эч ким эч качан көргөн эмес; жалгыз эле Уулу, Атасынын ичинде нак болуп, Аны бизге жарыялады. 2. Мус. 33,20. 1. Иоан. 4,12. 1. Тим. 6,16.
19. Жана Иудейлер Иерусалимден дин кызматчыларды жана левиттерди *(ийбадатканадагы кызматчылар)* Иоаннга, сен кимсиң?-деп жибергенде, мына анын күбөлүгү: Иоан. 5,33.
20. ал ырастады жана танбады жана мен Христос эмесмин деп ырастады. Иоан. 3,28. Ап. ишт. 13,25.
21. Жана андан сураштı: анда эмне? Илиясыңбы? Ал айтты: жок. Пайгамбарсыңбы? Ал жооп берди: жок.
22. Ага айтышты: анда сен кимсиң? бизди жибергендерге жооп беришибиз үчүн: өзүң жөнүндө өзүң эмне дейсиң?
23. Ал айтты: ээн талаада чакыруучунун үнү менмин: пайгамбар Исаия айткандай, Теңирге жолду түзөткүлө.
Исаия 40,3. Матф. 3,3. Марк. 1,3. Лук. 3,4.
24. Жиберилгендери болсо - фарисейлерден болчу.
25. Алар андан сураштı: сен же Христос, же Илия, же пайгамбар болбосоң эмнеге чокундурасың?
26. Иоанн жооп берип аларга айтты: мен суу ичинде чокундурамын; бирок силердин араңарда *Кимдир бирөө* турат, Аны силер тааныбайсыңар:
27. Ал менин артыман Келүүчү, бирок менин алдымда Ал турду; Анын бут кийиминин кайыш боосун чечүүгө мен ылайыксызмын.
28. Бул, Иоанн чокундурган, Иордандын жанындагы Бетабара деген жерде пайда болду.
29. Эртеси күнү Иоанн ага бараткан Ыйсаны көрду

жана айтты: мынакей дүйнөнүн күнөөсүн *Өзүнө* алып жүргөн Кудайдын Козусу; 2. Мус. 12,3. Исаия 53,7.
30. «менин артыман келаткан Эр менин алдымда турду, анткени Ал менден мурун болгон»-дегеним Бул жөнүндө;
31. мен Аны тааныган эмесмин; бирок Ал Израилге айкын болуу үчүн мен суу ичинде чокундурууга келдим. Марк. 1,4.
32. Жана Иоанн күбөлөндүрүп айтты: Уруктун көгүчкөн сыяктуу асмандан түшүп, Анын үстүнө конгонун мен көрдүм; Матф. 3,16. Марк. 1,10. Лук. 3,22. Иоан. 6,27.
33. мен Аны тааныган эмесмин; бирок суу ичинде чокундуруу үчүн мени жибергенин Өзү мага айтты: «Урук түшүп кимдин үстүнө конгонун көрсөң, Ал Ыйык Урук менен чокундуруучу экен»;
34. жана Бул Кудай Уулу экендигин мен көрдүм жана күбөлөндүрдүм.
35. Эртеси күнү дагы Иоанн өзүнүн шакирттеринен экиси менен турган экен,
36. жана келаткан Ыйсаны көрүп, айтты: мынакей Кудайдын Козусу.
37. Андан бул сөздөрдү угуп, эки шакирти Ыйсаны ээрчип кетишти.
38. Ыйса болсо, бурулуп жана аларды келаткан боюнча көруп, аларга айтты: силерге эмне керек? Алар Ага айтышты: Рабби, — мунун мааниси: «устат», — кайда турасың?
39. Аларга айтты: баргыла, жана көрөсүңөр. Алар барышты жана Ал турган жерин көрүштү жана ошо күнү Анын жанында болушту. Онунчу саатка жакын *(түштөн кийинки саат төрт)* болгон.
40. Иоанндан *Ыйса жөнүндө* уккан жана Анын артынан ээрчиген экөөнүн бирөөсү Андрей болчу, Симон Пётрдун бир тууганы.

41. Ал биринчи болуп өзүнүн бир тууганын, Симонду, таап алды жана ага айтты: биз Мессияны таптык, мунун мааниси: «Христос.»
42. Жана аны Ыйсага алып келди. Ыйса болсо ага карап, айтты: сен-Симон, Ионанын уулусуң; сен Кифа деп аталасың, мунун мааниси «аска таш»*(Пётр)*. Матф. 16,18.
43. Эртеси күнү *Ыйса* Галилеяга барууну каалады, жана Филиппти табат жана ага айтат: Мени ээрчип жүргүн.
44. Филипп болсо Бетсаидадан болгон, Андрей жана Пётр менен бир шаардан.
45. Филипп Нафанаилди табат жана ага айтат: Муса занда жана пайгамбарлар жазышкан, Назареттеги Жусуптун уулун, Ыйсаны, биз тапканбыз. Зах. 9,9. Забур 39,8. Исаия 4,2; 7,14; 9,6; 40,11; 45,8; 53,1. 1. Мус. 49,10; 5. Мус. 18,15. Иер. 23,5; 33,14. Иез. 34,23; 37,24. Дан. 9,24. Мих. 5,2.
46. Бирок Нафанаил ага айтты: Назареттен жакшы нерсе боло турган беле? Филипп ага айтат: баргын жана көргүн.
47. Ыйса, Ага бараткан Нафанаилди көрүп, ал жөнүндө айтат: мына, ичинде куулугу жок анык Израилдик.
48. Нафанаил Ага айтат: Сен мени кайдан билесиң? Ыйса ага жооп берип айтты: сени Филипп чакырган ириде, сен анжыр жыгачтын астында болгондо, Мен сени көрдүм.
49. Нафанаил Ага жооп берди: Рабби! Сен-Кудай Уулусуң, Сен-Израилдин Падышасысың.
50. Ыйса ага жооп берип айтты: «Мен сени анжыр жыгачтын астында көрдүм» деп Мен сага айтканым үчүн сен ишендиң; мындан чоңураагын көрөсүң.
51. Жана ага айтты: чынын, чынын силерге айтамын: мындан ары ачылган асманды, жана Кудайдын Периштелеринин Адам Уулуна чыгуусун жана төмөндөөсүн көрөсүңөр. 1. Мус. 28,12.

# 2—БӨЛҮМ

*1. Ыйсанын биринчи ажайыбы: сууну мусалдаска айландыруу. 13. Соодагерлерди ийбадатканадан кууп чыгаруу. 19. Өзүнүн өлүүсү жана тирилүүсүн Ыйса алдын ала айтып берет. 23. Анын ажайыптар урматына көп киши Ага ишенип калат.*

1. ҮЧҮНЧҮ күнү Галилеялык Канада үйлөнүү той болчу, жана Ыйсанын энеси да ошо жерде болгон.



2. Ыйса да жана Анын шакирттери да үйлөнүү тоюна чакырылган болчу.

3. Жана мусалдас жетпегендиктен, Ыйсанын энеси Ага айтат: аларда мусалдас жок.

4. Ыйса Ага айтат: Менин жана Сенин ишибиз эмне, аял? Менин убагым келелек.

5. Анын энеси кызматчыларга айтты: Ал силерге эмне десе, ошону кылгыла.

6. Ошол жерде Иудейлердин тазалоо адаты боюнча коюлган, эки же үч чен *(80—120 литр)* бата турган, таштан жасалган алты суу сактагыч бар болуп турган.

7. Ыйса аларга айтат: идиштерди суу менен толтургула. Жана аларды эрдөөсүнө чейин толтурушту.

8. Жана аларга айтат: эми сузуп алгыла жана той башкаруучуга алып баргыла. Жана алып барышты.

9. Той башкаруучу мусалдас болуп калган суунун даамын көрүп,- *бул мусалдас* кайдан алынганын билбеди, аны жалаң гана сууну сузуп алган кызматчылар билди,- ошондо той башкаруучу күйөөнү чакырат

10. жана ага айтат: ар адам эң мурда жакшы мусалдасты алып берет, анан мас болгондо, андан жаманыраагын; сен болсоң жакшы мусалдасты ошого чейин сактадың.

11. Ошентип, Галилеялык Канада Ыйса ажайыптардын башталышынын негизин салды жана Өзүнүн атагын көрсөттү; жана Анын шакирттери Ага ишеништи.

12. Мындан кийин Өзү жана Анын энеси, Анын бир туугандары жана Анын шакирттери Капернаумга келди, жана ошо жерде бир аз күн болушту.

13. Иудейлердин Пасхасы *(диний майрам)* жакындаган, жана Ыйса Иерусалимге келди. 5. Мус. 16,1.

14. Жана ийбадаткананын ичинде өгүздөрдү, койлорду жана көгүчкөн саткандарды жана акча майдалоочулардын олтурганын тапты.

Матф. 21,12. Марк. 11,15.Лук. 19,45.

15. Жана аркандан камчы жасап алып, ийбадатканынын ичинен баарын кууп чыгарды, ошондой эле койлорду жана өгүздөрдү, жана майдалоочулардын акчасын төгүп

салды, үстөлдөрүн болсо ала салдырды;
16. жана көгүчкөн сатуучуларга айтты: муну бу жерден алып кеткиле жана Менин Атамдын үйүн соода үйүнө айландырбагыла.
17. Ошондо Анын шакирттеринин эсине: «Сенин үйүң жөнүндө күнүлөөчүлүк Мени жутат» деп жазылганы түштү. Забур 68,10.
18. Ошо жөнүндө Иудейлер Ага жооп берип айтышты: ошондой кылуу үчүн бийлик бар болгонун Сен бизге кайсы нышаан менен далил көрсөтөсүң?
19. Ыйса аларга жооп айтты: бул ийбадатkананы кыйраткыла, жана Мен үч күндө аны тургузамын.
Матф. 26,61; 27,40. Марк. 14,58; 15,29.
20. Ошо жөнүндө Иудейлер айтышты: бул ийбадаткана кырк алты жылда курулду, жана Сен аны үч күндө тургузасыңбы?
21. Ал болсо ийбадаткана деп, Өз Денеси жөнүндө айткан болчу.
22. Ал өлгөндөрдөн тирилгенден кийин, Анын шакирттеринин эсине Анын айткандары түштү, жана Жазууга жана Ыйса айткан сөздөрүнө ишеништи.
Забур 15,8. Исаия 55,3. Матф. 17,23. Ап. ишт. 2,25; 13,34.
23. Жана Ал Иерусалимде Пасха майрамында болгондо, ошондо көп адам Ал көрсөткөн ажайыптарды көрдү жана Анын атына ишеништи.
24. Бирок Ыйса өзү Өзүн аларга ишенип тапшырган жок, анткени алардын баарын билген, Матф. 9,4. Марк. 2,8.
25. жана адам жөнүндө бирөөнүн күбө болуусунун кереги жок болчу; анткени адамдын ичиндеги болгонун Өзү билген. Забур 7,10. Иер. 11,20. Иоан. 6,64.



## 3—БӨЛҮМ

*1. Никодим Ыйсаныкында. 3. Жогору жактан туулушунун керектиги. 16. Анткени Кудай дүйнөнү ушунча сүйгөндүктөн. 18. Ишенбегени үчүн айыптоо. 23. Христос жөнүндө Иоанндын күбөлүгү.*

1. ФАРИСЕЙЛЕРДИН арасында бирөө, аты Никодим, Иудейлердин башкаруучулардын бири, бар болчу.
Иоан. 7,50; 19,39.
2. Ал Ыйсага түндө келди жана Ага айтты: Рабби! Сен
Кудайдан келген Устат экендигиңди биз билебиз; анткени Сен көрсөткөндөй ажайыптарды эч ким, аны менен
Кудай гана болбосо, башка көрсөтө албайт.
3. Ыйса ага жооп айтты: чынын, чынын сага айтамын:
эгер ким болсо да жогору жактан туулбаса, Кудайдын
Падышалыгын көрө албайт. Жак. 1,18; 1. Петр. 1,23;
2. Кор. 5,17. Гал. 6,15. Тит. 3,5.
4. Никодим Ага айтат: адам картайганда кантип
туулсун? Кантип эле ал экинчи жолу өзүнүн энесинин
жатынынын ичине кирсин жана туулсун?
5. Ыйса жооп берди: чынын сага айтайын: эгер ким
болсо да суудан жана Уруктан туулбаса, Кудайдын
Падышалыгына кире албайт.
6. Денеден туулганы дене экен, Уруктан туулганы болсо урук экен. Рим. 8,5.
7. Жогору жактан силер туулушуңар керек деп Мен
сага айтканым үчүн, таң калба.
8. Шамал каалаган жерде өтөт, жана анын үнүн угасың, бирок кайдан келип, кайда барганын билбейсиң:
Уруктан ар ким туулганы менен ошондой болот. Кол. 3,3.
9. Никодим жообун Ага айтты: бул кантип болууга
мүмкүн?
10. Ыйса жооп берди жана ага айтты: Израилде сен

устатсың жана муну билбейсиңби?

11. Чынын, чынын айтамын сага: Биз билгенибизди айтып жатабыз, жана көргөнүбүз жөнүндө күбөлөндүрөбүз, силер болсо Биздин күбөлүгүбүздү кабыл албайсыңар;

12. эгерде жердегиси жөнүндө Мен силерге айтканыма ишенбейсиңер,-асмандагысы жөнүндө силерге айтып берсем, кантип ишенесиңер?

13. Эч ким асманга чыккан эмес, жалаң гана асмандан түшүп келген, жана асманда жүргөн Адам Уулу;

Үлг. аңг. 30,4. Иоан. 6,62.

14. жана ээн талаада Муса жыланды жогорулаткандай, ошондой да Адам Уулун жогорулатуу керек,

4. Мус. 21,9. Иоан. 12,32.

15. аны менен ар ким Ага ишенип калган адам өлбөсүн, бирок түбөлүк өмүрүнө ээ болсун.

16. Анткени Кудай дүйнөнү ушунча сүйгөндүктөн Өзүнүн жалгыз Уулун берди, аны менен ар ким Ага ишенип калган адам өлбөсүн, бирок түбөлүк өмүрүнө ээ болсун. Исаия 9,6. Марк. 16,16. Иоан. 6,40; 1. Иоан. 4,9—10.

17. Анткени дүйнөнү соттоо үчүн Кудай Өз Уулун дүйнөгө жибербеди, бирок Ал аркылуу дүйнөнү куткаруу үчүн жиберди.

18. Ага ишенип калган адам соттолбойт, ишенбеген адам болсо соттолгон, анткени Кудайдын жалгыз Уулунун атына ишенбей койду.

19. Соттун маңызы болсо мындай; дүйнөгө жарык келди, бирок адамдар караңгылыкты жарыктан артык жакшы көрдү, анткени алардын иштери жаман болчу.

Иоан. 1,5; 8,12.

20. Анткени ар ким, жамандык кылып жүрсө, жарыкты жек көрөт жана анын иштерин ашкерелебес үчүн, алар жаман болгондуктан, жарыкка келбейт.

21. Аны менен анын иштери ачык болуу үчүн, чындык

мамиле кылуучу болсо жарыкка келет, анткени анын иштери Кудай менен кылынган.

22. Ошодон кийин Ыйса Өзүнүн шакирттери менен Иудея жерине келди жана ошо жерде алар менен жашаган жана чокундурган.

23. Иоанн болсо дагы, Салимге жакын Енон деген жерде чокундурган, анткени ошо жерде көп суу бар болчу; жана адамдар ал жерге келишти жана чокунушту;

24. анткени Иоанн зынданга камакка алына элек болчу.

25. Ошондо тазалоо маселеси жөнүндө Иоанндын шакирттери менен Иудейлердин ортосунда талаш чыкты;

26. жана Иоаннга келишти жана ага айтышты: Рабби! Иордандын жанында сен менен болгон, жана сен күбөлөндүргөн, мына, Ал чокундуруп жүрөт жана баары Ага баратат. Иоан. 1,27.

27. Иоанн жооп айтты: адам *өзүнө* эчтеме ала албайт, эгерде ага асмандан берилбесе. Иоан. 6,65.

28. Мен Христос эмесмин, бирок мен Анын алдына жиберилгенмин деп менин айтканыма силер өзүңөр мага күбө экенсиңер. Иоан. 1,20. Ап. ишт. 13,25.

29. Колуктусу бар болгон өзү күйөө экен; күйөөнүн жолдошу болсо ага кулак салып туруп, күйөөнүн үнүн угуп, кубануу менен сүйүнүп жатат; менин бул кубанычым аткарылды. Матф. 22,2. Еф. 5,25—27.

30. Ага өсүү, мага кичирейүү керек.

31. Жогору жактан Келүүчү баарынан бийигирээк да экен; жерден келүүчү болсо жердик да экен жана жерден келүүчүдөй сүйлөйт; асмандан Келүүчү баарынан бийигирээк экен, Иоан. 8,23. Рим. 9,5. Еф. 1,21.

32. жана Ал эмнени көрүп жана укса, ошо жөнүндө да күбөлөндүрүп жатат, жана Анын күбөлүгүн эч ким кабыл албайт. Иоан. 8,26.

33. Анын күбөлүгүн ким кабыл алган болсо, ошону менен Кудайдын чын экендигин аныктайт.

1. Иоан. 5,10. Рим. 3,4.

34. Анткени Кудай Кимди жиберсе, Ал Кудайдын сөзүн сүйлөйт; анткени Кудай Урукту өлчөмсүз берет.

Иоан. 1,16. Еф. 4,7.

35. Атасы Уулун жакшы көрөт жана баарын Анын колуна берди. Дан. 7,14. Матф. 28,18.

36. Уулуна ишенгени- түбөлүк өмүрүнө ээ экен; Уулуна ишенбеген болсо өмүрдү көрбөйт, бирок Кудайдын ачуусу анын үстүндө болот. Авв. 2,4.

## 4—БӨЛҮМ

*1. Самариялык аял менен Ыйсанын маектешүүсү. 28. Аял өзүнүн шаарында Ыйса жөнүндө жарыялагандан кийин көп киши Ыйсага ишенип калышат. 26. Төрөнүн уулун айыктыруу.*

1. ИОАННДАН көрө Ыйса көбүрөөк шакирттер алганы жана чокундурганы жөнүндө фарисейлерге кабар жеткенин Ыйса билип калганда,- Иоан. 3,26.

2. Ыйса Өзү эмес, бирок Анын шакирттери чокундурган болсо да,-

3. Ошондо Иудеяны таштап, дагы да Галилеяга кетти.

4. Самариядан өтүү Ага тийиш болчу.

5. Ошентип, Ал Сихар деген Самариялык шаарга келди, бул Жакып өзүнүн уулу Жусупка берген жерге жакын экен; 1. Мус. 33,19; 48,22. Ис. Нав. 24,32.

6. ошондо Жакыптын кудугу бар болчу. Ыйса жолдон машакат чегип, кудуктун жанында олтурду; убакыт алтынчы саатка жакын *(түш убагы)* болчу.

7. Самариядан бир аял, суу сузуп алуу үчүн келди.

Ыйса ага айтты: Мага ичүүгө берсең.
8. Анткени Анын шакирттери тамак сатып алуу үчүн шаарга чыгып кетишти.
9. Самариялык аял Ага айтат: кантип Сен Иудей болуп, менден, Самариялыктан, ичирүүнү сурайсың? (анткени Иудейлер Самариялыктар менен мамилелешпейт экен). 4. Пад. 17,24. Лук. 9,53.
10. Ыйса ага жооп айтты: эгерде сен Кудайдын сыйын, жана «Мага ичүүгө берсең»-деп айткан ким экенин билсең, ошондо сен Ошодон өзүң сурайт элең жана Ал сага тирүү суудан берет эле. Исаия 12,3. 44,3. Зах. 14,8.
11. Аял Ага айтат: Мырза! сузуп алуу үчүн Сенде эч теме жок, кудук болсо терең экен: тирүү суу Сенде кайдан болсун?
12. Бизге бул кудукту берген, ал өзү да, анын балдары да, жана анын малы да мындан ичкен атабыз Жакыптан Сен чоңсуңбу?
13. Ыйса ага жооп айтты: ким бул суудан ичсе, кайта суусап калат;
14. ким болсо, Мен алып берген сууну ичсе, ал маңгиликте суусабайт, бирок Мен ага алып бере турган суу анын ичинде түбөлүк өмүргө агып бара турган суунун булагы болот.
15. Аял Ага айтат: Мырза! мени суусабай турган жана суудан сузуп алуу үчүн бу жерге келбей турган кылып, мага ошол суудан бергин.
16. Ыйса ага айтат: баргын, күйөөңдү чыкар жана бу жерге кел.
17. Аял жооп айтты: менде күйөө жок. Ыйса ага айтат: сенде күйөө жок деп, чынын айттың;
18. анткени сенде беш күйөө бар болчу, жана азыр бар болгонуңду, ал сага күйөө эмес; муну сен туура айттың.
19. Аял Ага айтат: Мырза! Сенин пайгамбар экениңди байкадым;

20. аталарыбыз бул тоонун үстүнө табынышты; силер болсо, табынуу үчүн жер Иерусалимде деп айтасыңар.
5. Мус. 12,6; 16,6; 3. Пад. 9,3.
21. Ыйса ага айтат: Мага ишен, же бул тоонун үстүнө, дагы Иерусалимде да Атага табынбай турган убак келет;
22. эмненин алдына табынганыңарды силер билбейсиңер; биз болсок эмненин алдына табынганыбызды билебиз, анткени куткаруу Иудейлерден келатат;
1. Мус. 12,3; 4. Пад. 17,29. Исаия 2,3. Рим. 9,5.
23. бирок чын табынуучулар Атага уруктун жана чындыктын ичинде табыныша турган убак болот, жана келип да калды, анткени ошондой табынуучуларды Ата Өзүнө издеп жатат:
24. Кудай Урук экен, жана Ага табынуучулар уруктун жана чындыктын ичинде табынууга тийиш.
2. Кор. 3,17. Филип. 3,3.
25. Аял Ага айтат: Мессия, башкача айтканда, Христос келет, билемин; Ал келгенде, бизге баарын жарыялайт.
26. Ыйса ага айтат: сени менен сүйлөшүп турган Ошонун Мен Өзүмүн.
27. Ошол убакта Анын шакирттери келишти жана Ал аял менен сүйлөшүп турганына таң калышты; бирок «Сен эмнени талап кыласың?» же «эмне жөнүндө аны менен сүйлөштүң»? — деп, бирөө да айткан жок.
28. Ошондо аял өзүнүн кумурасын таштады жана шаарга кетти жана кишилерге айтты:
29. баргыла, Кишини көргүлө, мен кылганымды баарын Ал мага айтты: Ал Христос эмеспи?
30. Алар шаардан чыгышты жана Ага барышты.
31. Ошол кезде шакирттер Ага кайрылышып айтты: Рабби! тамак ич.
32. Бирок Ал аларга айтты: силер билбей турган тамак Менде бар.

33. Ошол үчүн шакирттер өз ара айтышты: Ага бирөө тамак алып келген бекен?
34. Ыйса аларга айтат: Мени Жибергендин эркин аткаруу жана Анын ишин кылуу — Менин тамагым экен.
35. Дагы төрт ай бар, анан орок маалы башталат деп айткан силер эмес белеңер? Мен болсо силерге айтамын: көз чаптыргыла жана эгин талаасына карагыла, ал кандай агарып кетти жана оруу-жыюу убагына жетилди.

Матф.9,37. Лук. 10,2.



36. Орок оруучу киши эмгек акыны алат жана түбөлүк өмүрдүк жемиштерди жыйнайт, ошентип, себүүчү да орок оруучу да бирге кубанышат;
37. анткени ошондой болгондо санат сөз: «сепкени бирөө, башкасы болсо орок оруучу»- дегени туура экен.
38. Силер эмгектенбегенди оруу үчүн Мен силерди жибердим: башкалар иштеп келе жаткан, силер болсо алардын эмгегине кирип калдыңар.
39. Ал мага кылганымдын баарын айтты,- деп күбөлөндүргөн аялдын сөзүнүн негизине, тиги шаардагы көп Самариялыктар Ага ишенип калышты.
40. Ошондуктан, Самариялыктар Ага келишкенде,

алардыкына Анын кала туруусун сурашты; жана Ал ошерде эки күнү калды.

41. Жана Анын сөзүнүн негизине дагы көбүрөөк ишенип калышты,

42. жана тиги аялга айтышты: эми ишенип жатканыбыз сенин сүйлөгөнүңдүн негизине эмес, анткени Ал чынында дүйнөнүн Куткаруучу, Христос экен, өзүбүз уктук жана билип калдык.

43. Эки күн өткөндөн кийин Ал тияктан чыкты жана Галилеяга барды; Матф. 4,12. Марк. 1,14.

44. анткени, пайгамбар өзүнүн ата-мекенинде абийирге ээ болбойт,- деп Ыйса Өзү күбөлөндүрдү.
Матф. 13,57. Марк. 6,4. Лук. 4,24.

45. Ал Галилеяга келгенде, ошондо Галилеялыктар, Иерусалимде майрам күнүндө Анын кылганын бүт баарын көрүшүп, Аны тосуп алышты — анткени алар да майрамга барып келген болчу.

46. Мына ошентип, Ыйса кайта Галилеялык Канага келди, ал жерде сууну мусалдаска ужутка чыгарган болчу. Капернаумда бир төрө бар болчу, анын уулу ооруп жаткан. Иоан. 2,11.

47. Иудеядан Галилеяга Ыйсанын келгенин ал угуп, Ага келди жана өлүм алдында жаткан уулун айыктыруу үчүн Анын келишин сурады.

48. Ыйса ага айтты: силер эгер нышаан жана ажайыптарды көрбөсөңөр - ишенбей каласыңар.

49. Төрө Ага айтат: Мырза! менин уулум өлө электе, кел.

50. Ыйса ага айтты: баргын, уулуң сакайды. Ыйса ага айткан сөзүнө ал ишенди жана барды.

51. Жолдо анын кызматчылары ага жолугушту жана айтышты: сенин уулуң соо экен.

52. Ал алардан сурады: кайсы саатта ага жеңилирээк болду? Ага айтышты: кече жетинчи саатта *(түштөн*

*кийинки саат бирде)* ысытма аны коё берди.

53. Сенин уулуң сакайды деп-Ыйса ага айткан убагы ошол саатта болгонун, атасы мындан билип калды. Жана өзү, бүт үй-бүлөсү менен ишенип калышты.

54. Иудеядан Галилеяга кайтып келгенден кийин, бул Ыйсанын экинчи көрсөткөн ажайыбы.

## 5—БӨЛҮМ

*1. Ишемби күнүндө начарланганды айыктыруу. 10. Өзүн Кудай Уулу деп, аны менен бирге Өзүн Кудай менен тең кылып жана Ал ишемби күнүндө кишилерди айыктырганы үчүн Иудейлерден Ыйса куугунтук жеп жатат. 17. Ыйса алардын бетин ачканы менен Өзү ким экенин көрсөтөт, ошого Ал төмөнкү күбөлүктөрдү пайдаланып жатат: Атасынын, 33. Иоанндын, Өзү көрсөткөн иштеринин, 39. жана Жазууларынын.*

1. МЫНДАН кийин Иудейлердин майрамы болчу, жана Ыйса Иерусалимге келди.

2. Иерусалимде, кой дарбазасынын жанында бир көлмө бар экен, Еврей тилинде Бетезда деп аталган *(анын мааниси — ырайымдуулук бере турган үй)*; бул жердин үстү жабылган беш жабуулу жолу бар:

3. алардын ичинде абдан көп оору киши, сокурлар, аксактар, сенек болгондор, суунун шарылдаганын күтүп жаткан;

4. анткени Кудайдын Периштеси убакыт боюнча көлмөгө түшүп, сууну шарылдатчу жана ким суусу шарылдаганда биринчи болуп ага кирсе, айыгып чыкчу, кайсы дарт чалган болсо да.

5. Ошо жерде отуз сегиз жыл ооруп жаткан бир киши бар болчу.

6. Ыйса, ошол жатканды көрүп жана ал көп убакыттан

бери жатканын билип алып, ага айтат: айыгууну каалайсыңбы?

7. Оорулуу Ага жооп берди: ошондой, Мырза; бирок суу шарылдаганда мени көлмөгө түшүрө турган киши менде жок, мен өзүм келгенче, башка бирөө менден мурда жетип кирет.

8. Ыйса ага айтат: тургун, төшөктү жыйнап басабер.

9. Жана ал ошол замат айыгып калды жана өзүнүн төшөгүн жыйнады да баса берди. Бул ишемби күнүндө болду.

10. Ошондуктан Иудейлер айыгып калган кишиге айтышты: бүгүн ишемби күнү; төшөктү колго алуу сага керек эмес. Иер. 17,22.

11. Ал аларга жооп берди: мени айыктырган Киши мага айтты: төшөгүңдү жыйнап алгын жана басабер.

12. Андан сураштьı: «төшөгүңдү жыйнап алгын жана басабер» деп сага айткан Киши Ким?

13. Айыгып калган киши болсо, Ал ким экенин, билген жок; анткени Ыйса, ал жерде болгон элдин арасында жашырынып калган болчу.

14. Анан кийин Ыйса ага ийбадатканада жолугуп калды жана ага айтты: мына, сен айыгып калдың; сага жаманыраак бир деме болбос үчүн, мындан ары күнө кылба.

15. Жанагы киши барды жана Иудейлерге кулактандырды, аны айыктырган-Ыйса экен, деп.

16. Жана Иудейлер, Ал ишемби күнүндө ошондой иштерди кылганы үчүн, Ыйсаны кубалай баштащты жана Аны өлтүрүүнү издешти.

17. Ыйса болсо аларга айтты: Менин Атам ушу убакка дейре кылат, Мен да кыламын. Иоан. 9,4; 14,10.

18. Жана Ал жалаң гана ишемби күнүн бузган үчүн эмес, бирок Кудайды Өзүнүн Атасы дегени, Өзүн Кудай-

га тенегени учун, мындан артык Иудейлер Аны өлтүрүүнү издешти. Иоан. 7,30.

19. Буларга Ыйса айтты: чынын, чынын силерге айтамын: Атасынын кылганын көрбөсө, Уул Өзүнөн Өзүнчө эчтемени кыла албайт; анткени Ал кылганын, Уул да ошону ошондой кылат.

20. Анткени Атасы Уулун сүйөт жана Өзү кылганын бүт баарын Ага көрсөтүп жатат; жана мындан чоң иштерди көрсөтөт, демек, силер таң каласыңар.

21. Анткени, Атасы кандай өлгөндөрдү тирилтет да жандандырат, ошондой да Уул каалаганын жандандырат.

22. Анткени Атасы эч кимди сот кылбайт, бирок бүт сотту Уулуна тапшырган,

Матф. 28,18. Ап. ишт. 17,31; 1. Петр. 4,5.

23. Атасына кандай урмат көрсөтүп жатышса, ошондой эле Уулуна урмат көрсөтүшсүн,-деп. Уулуна урмат көрсөтпөгөн адам Аны жиберген Атасына да урмат көрсөтпөйт. 1. Иоан. 2,23.

24. Чынын, чынын силерге айтамын: ким Менин сөзүмдү укса жана Мени Жибергенине ишенсе, түбөлүк өмүргө ээ болот жана сотко келбейт, бирок өлүмдөн тиричиликке өткөн.

25. Чынын, чынын айтамын силерге: өлгөндөрү Кудай Уулунун үнүн уга турган убагы келет жана азыр келип калды жана уккандан кийин алар тирилип калышат.

26. Анткени, Атасы кандайча Өзү Өзүнүн ичинде өмүргө ээ болсо, ошондой эле Уулуна да Өзү Өзүнүн ичинде өмүргө ээ болууну берди;

27. жана сот кылууга Ага бийлик берди, анткени Ал Адам Уулу экен. Дан. 7,14.

28. Ошого таң калбагыла, анткени мүрзөлөрдүн ичинде жаткандары баары Кудай Уулунун үнүн уга турган убагы келет, Исаия 26,19. Дан. 12,2; 1. Кор. 15,22.

29. жана жакшылык кылгандары өмүрү тирилүү үчүн, жамандык кылгандары болсо соттолушу үчүн тирилишет. Матф. 25,46. Аян. 14,11.
30. Мен Өзүмдөн Өзүм эчтемени кыла албаймын. Кандай уксам, ошондой соттоймун жана Менин сотум туура болот, анткени Өзүмдүн ыктыярымды эмес, бирок Мени жиберген Атамдын ыктыярын издеймин.
Матф. 26,39.
31. Эгерде Мен Өзүм жөнүндө Өзүм күбөлөндүрсөм, анда Менин күбөлүк кылганым чындык эмес:
32. Мен жөнүндө күбөлөндүргөн башка бирөө бар, жана анын Мен жөнүндө күбөлүгү чындык экенин Мен билемин; Матф. 3,17.
33. силер Иоаннга жибердиңер, жана ал чындык жөнүндө күбөлөндүрдү. Иоан. 1,19.
34. Ошондой болсо да Мен адамдан күбөлүк албаймын, бирок силерди куткарыш үчүн муну айтып жатамын.
35. Ал күйүп турган жана жарык берүүчү чырак болчу; силер болсо анын жарыгында бир аз мезгилге кубанууну каалададыңар.
36. Иоанндан көрө Мен чоң күбөлүккө ээ экенмин: анткени Атам Мага кылуу үчүн берген иштер, ошол Мен кылган иштер Мен жөнүндө, Атам Мени жиберген жөнүндө күбөлөндүрүшөт. Иоан. 10,25.
37. Жана Мени жиберген Атам Өзү Мен жөнүндө күбөлөндүрдү. Силер болсо Анын үнүн да эч качан уккан жоксуңар, Анын бетин да көргөн жоксуңар,
5. Мус. 4,12. Матф. 3,17.
38. Ичиңерде кала турган Анын сөзү да силерде жок, себеби Ал жибергенине силер ишенбейсиңер.
39. Жазууларды текшерип жатасыңар, анткени алар аркалуу түбөлүк өмүрүнө ээ болууну ойлойсуңар; алар болсо Мен жөнүндө күбөлөндүрөт.
5. Мус. 18,15. Исаия 9,6; 53,1.

40. Бирок өмүргө ээ болуу үчүн Мага келүүнү каалабайсыңар. Иоан. 1,11; 3,19.

41. Адамдардан атакты албаймын,

42. бирок силерди билемин: Кудайга карата силердин ичиңерде сүйүү жок.

43. Менин Атамдын атынан Мен келдим жана Мени кабыл албайсыңар; башка бирөө болсо өзүнүн атынан келсе, аны кабыл аласыңар.

44. Бир-бириңерден атак аласыңар, жалаң эле Кудайдан келе турган атакты болсо, издебейсиңер. Ошондо кантип ишене аласыңар? Иоан. 12,43.

45. Атамдын алдында Мен силерди айыптап коёт деп ойлобогула: силердин үстүңөрдөн айыптоочу силер үмүт кылган Муса бар.

46. Анткени, эгер силер Мусага ишенген болсоңор, анда, ал Мен жөнүндө жазган себептүү Мага да ишенет элеңер. 1. Мус. 3,15; 12,3; 18,18; 49,10; 5. Мус. 18,15.

47. Эгер анын жазууларына ишенбесеңер,- кантип Менин сөздөрүмө ишенесиңер?

## 6—БӨЛҮМ

*1. Беш нан жана эки балык менен беш миң адамды ажайыптуу тойгузуусу. 19. Ыйса деңиз суусунун үстүнө басып жүрүп, Өзүнүн шакирттерине бара жатат. 26. Эл нан издеп жатат; Өзүн өмүрдүн наны деп Ыйса жарыялап жатат. 41. Анын үстүнө Иудейлер күңкүл жүргүзүп жатышат. 48. Ал кайта Өзүнө өмүрдүн наны деп ат коёт. 53. Анын Денеси чын эле тамак жана Анын Каны чын эле суусундук. 60. Ыйсанын шакирттеринин далайы бул окуудан азгырылып калат, 66. жана ошол убактан тартып Аны ээрчибей коюшат.67. Ал он эки шакиртте-*

*не айтат, алар да кетүүнү каалайбы. 68. Пётрдун таануусу. 70. Жүйүт Искариоттун ичинде болгону менен шайтан алардын арасында болуп жатат.*

1. ОШОДОН кийин Ыйса Галилеялык деңиздин экинчи тарабына, Тибериандын айланасына барды;

2. Аны көп эл ээрчип барды, анткени оорулардын үстүнө Ал көрсөткөн ажайыптарды көрүшкөн.

3. Ыйса тоого чыкты жана ошо жерде Өзүнүн шакирттери менен олтурду.

4. Пасха, Иудейлик майрамы, жакындады. 2. Мус. 12,18.

5. Ыйса, көзүн тигилтип жана Ага келаткан көп элди көрүп, Филиппке айтты: буларды тамактандыруу үчүн нанды биз кайдан сатып алабыз?

Матф. 14,16. Марк. 6,35. Лук. 9,12.

6. Аны сыноо үчүн муну айтты: анткени эмне кылайын дегенин Өзү билди.

7. Филипп Ага жооп берди: аларга эки жүз күмүш теңгеге нан, ар кимисине бир аз болсо да энчисине тийүү үчүн жетпейт.



8. Анын шакирттеринин бирөө, Андрей, Симон Пётрдун бир тууганы, Ага айтат:

9. бул жерде бир эркек баланын колунда, арпа ундан жасалган беш нан жана эки балык бар; бирок ошончо толуп жатканга бул эмне болмок?

10. Ыйса айтты: аларга жанбаштап жатууну буйругула. Ошол жерде көп чөбү бар болчу. Ошентип, жанбаш-

тап жатып алган кишилердин саны беш миңге жакын болчу.

11. Ыйса нандарды алып жана шүкүр айтып, шакирттерине үлөштүрүп берди, шакирттер болсо-жанбаштап жаткандарга, ошондой эле балыктарды да, кимге канча каалашынча үлөштүрүп берди.

12. Жана тоюнушканда, Өзүнүн шакирттерине айтты: калган кешиктерди жыйнагыла, эч нерсе жоголбосун.

13. Арпа ундан жасалган беш нандан, жегендерден калган кешиктерден он эки себетти толтуруп жыйнап алышты. Марк. 8,19.

14. Ошондо Ыйса көрсөткөн ажайыпты көргөн кишилер айтышты: бул дүйнөгө келе турган Пайгамбар чын эле Ошол экен. 5. Мус. 18,15. Матф. 11,3.

15. Ыйса болсо, келип, Аны кокусунан алып жана Падыша кылып алабыз дегенди билип алып, кайта жалгыз тоого чыгып алыстады.

16. Кеч киргенде, Анын шакирттери деңизге түштү

17. жана кайыкка киришип, деңиздин экинчи тарабына, Капернаумга жөнөштү. Караңгы болуп калды, Ыйса болсо аларга келген жок. Матф. 14,22. Марк. 6,47.

18. Шамал сокту жана деңиз толкунданды.

19. Жыйырма беш-отузга жакын стадия *(5—6 километр)* сүзүп өткөндөн кийин, алар Ыйсаны, деңиздин үстүндө басып жүргөнүн жана кайыкка жакындап келатканын көрүп калышты жана коркушту.

20. Бирок Ал аларга айтты: бул Менмин, коркпогула.

21. Алар Аны кайыкка алууну каалашты жана ошол замат кайык, сүзүп бара турган жээкке токтоду.

22. Эртеси күнү деңиздин башка тарабында калган эл Анын шакирттери түшкөн бир кайыктан башка жок болгонун жана Өзүнүн шакирттери менен Ыйсанын түшпөгөнүн, бирок Анын шакирттери өзүлөрү сүзүп кетишкенин көрүштү;

23. Ошону менен бирге, Мырзанын батасы менен нан
жеген жерге жакын, Тибериадан башка кайыктар келди;
24. Ошентип, ошол жерде Ыйсанын жана Анын ша-
кирттеринин жок болгонун эл көрүп калганда, кайыктар-
га олтурушту жана Капернаумга Ыйсаны издешип, сүзүп
келишти,
25. жана деңиздин башка тарабында Аны тапканда,
Ага айтышты: Рабби! Сен бу жакка качан келдиң?
26. Ыйса аларга жооп айтты: чынын, чынын айтамын
силерге: Мени издегениңердин себеби, ажайыптар көр-
гөнүңөрдөн эмес, бирок нан жеп жана тоюп калганыңар-
дан;
27. өтүп кете турган тамак үчүн аракет кылбагыла, би-
рок түбөлүк өмүрүндө туруктуу, силерге Адам Уулу бере
турган тамак үчүн аракеттенгиле, анткени Анын үстүнө
Кудай Ата Өзүнүн мөөрүн баскан.
Матф. 3,17. Иоан. 1,32; 10,36.
28. Ошондо Ага айтышты: Кудайдын иштерин кылуу
үчүн биз эмне кылышыбыз керек?
29. Ыйса аларга жооп айтты: Кудайдын иши мына
ошол: Кимди Ал жиберген, Ошого силер ишенгиле.
Иоан. 17,3; 1. Иоан. 3,23.
30. Ошондо Ага айтышты: биз көрүү жана Сага
ишенүү үчүн Сен кандай нышаан көрсөтөсүң? Сен эмне
кыласың?
31. «Жешке аларга асмандан нан алып берди,»-деп
жазылгандай, ээн талаада аталарыбыз манна *(Кудай
берген, асмандан болгон тамак)* жешти. Забур 77,24.
2. Мус. 16,4; 4. Мус. 11,7; 1. Кор. 10.3.
32. Ыйса болсо аларга айтты: чынын, чынын силерге
айтамын: асмандан силерге нан алып берген Муса эмес,
бирок Менин Атам силерге асмандан чындык нан берет;
33. анткени Ким асмандан келип, дүйнөгө өмүр бе-
рет, Ошол Кудайдын наны экен.

34. Ошондо Ага айтышты: Мырза! бизге дайыма андай нан алып бер.

35. Ыйса болсо аларга айтты: Мен өмүрдүн наны экенмин; Мага ким келсе-ачка болбойт жана Мага ким ишенсе-эч качан суусабайт. Иоан. 4,14; 7,37.

36. Бирок Мен силерге айттым, силер Мени көрдүңөр жана бары бир ишенбейсиңер.

37. Атам Мага эмне берсе, баары Мага келет. Жана ким Мага келсе тышка кууп жибербеймин;

38. анткени асмандан Мен Өзүмдүн ыктыярымды кылуу үчүн келген эмесмин, бирок Мени жиберген Атамдын ыктыярын кылуу үчүн келгенмин.
Матф. 26,39. Иоан. 8,29.

39. Мени жиберген Атамдын ыктыяры болсо ошол, Ал Мага алып бергенден эчтеме Менден жоголбосун, бирок мунун баарысын акыркы күнүндө Мен тирилтүүм керек;
Иоан. 10,28.

40. Мени Жибергендин ыктыяры ошол, ар ким Уулун көрсө жана Ага ишенсе, түбөлүк өмүрүнө ээ болсун; жана акыркы күнүндө Мен аны тирилтемин.

41. «Асмандан келген нан Менмин»-дегени үчүн Иудейлерде Анын үстүнөн куңкул жүрдү,

42. жана айтышты: бул Жусуптун уулу, Ыйса эмес беле, атасын жана энесин биз билебиз? «Мен асмандан келдим»-деп Ал кантип айтат? Матф. 13,55.

43. Ыйса аларга жооп айтты: өзүңөрдүн араңарда куңкулдөбөгүлө:

44. эгерде Мени жиберген Атам аны тартпаса, эч ким Мага келе албайт, жана Мен аны акыркы күнүндө тирилтемин.

45. Пайгамбарларда жазылып турат: «Алар баары Кудайдан үйрөнгөндөй болушат.» Ар ким Атамдан угуп жана үйрөнүп алганы Мага келет. Исаия 54,13. Иер. 31,34.

46. Эч ким Атаны көргөн эмес, жалаң эле Ким Кудайдан экен, Ал Атасын көрдү. Матф. 11,27.
47. Чынын, чынын айтамын силерге: Мага ким ишенсе-түбөлүк өмүрүнө ээ болот.
48. Өмүрдүн наны Мен экенмин.
49. Аталарыңар ээн талаада манна жешти жана өлдү; Иоан. 6,31.
50. асмандан келген нан болсо, ошондой экен, аны ким жесе өлбөйт.
51. Мен-асмандан келген тирүү нанмын: бул нанды ким жесе- түбөлүктүү жашайт; Менин бере турган наным болсо- Менин Денем экен, Мен аны дүйнөнүн өмүрү үчүн берип коёмун.
52. Ошондо Иудейлер өз ара айтышып калышты: кантип Ал бизге Өзүнүн Денесин жегенге алып берет?
53. Ыйса болсо аларга айтты: чынын, чынын айтамын силерге: эгерде Адам Уулунун Денесин жебей турган болсоңор жана Анын Канын ичпесеңер, анда өзүңөрдүн ичиңерде өмүр болбойт; Матф. 26,26.
54. Менин Денемди ким жесе жана Менин Канымды ичсе, түбөлүк өмүрүнө ээ болот, жана Мен аны акыркы күнүндө тирилтемин;
55. анткени Менин Денем чын эле тамак экен жана Менин Каным чын эле суусундук экен;
56. Менин Денемди ким жесе жана Менин Канымды ичсе, Менин ичимде ал болот жана Мен анын ичинде;
57. кандайча Мени тирүү Атам жиберди жана Атам аркалуу Мен жашап турамын, ошондой да ким Мени жесе Мен аркалуу жашайт;
58. асмандан келген нан ошол өзү экен; аталарыңар манна жешти жана өлдү, бул андай эмес: бул нанды ким жесе түбөлүктө жашайт.
59. Капернаумда окутуп, муну Ал синагогада айтты.
60. Анын шакирттеринин далайы, муну угуп, айтыш-

ты: кандай катуу сөздөр! муну уга турган ким?
61. Бирок Ыйса, Анын шакирттери ошол үчүн күңкүлдөп жатышканын Өзү Өзүнүн ичинде билип туруп, аларга айтты: ошол силерди кызыктырып койдубу?
62. эгер Адам Уулунун ириде болгон жерине чыгуун көрүп калганда, эмне дейсиңер?
Матф. 26,64. Иоан. 3,13. Еф. 4,8.
63. Урук жандандыруучу, дене кенедей да пайдасыз; силерге Мен айткан сөздөрүм, урук жана өмүр экен;
Рим. 8,2; 2. Кор. 3,6.
64. бирок силердин араңарда ишенбеген кээ бирөөлөр бар. Анткени кимдердин ишенбегенин жана Ага чыккынчылык кыла турган ким экенин Ыйса башталышында билди. Марк. 2,8. Иоан. 2,24.
65. Жана айтты: эгерде Менин Атамдан ага ошол берилбесе, эч ким Мага келе албайт, Мен силерге ошол үчүн айткам. Иоан. 3,27.
66. Ошол *убактан* Анын шакирттеринин далайы Аны таштап кетишти жана мындан ары Аны менен бирге жүрүшбөдү.
67. Ошондо он эки шакирттерине Ыйса айтты: силер да кетүүнү каалайсыңарбы?
68. Симон Пётр Ага жооп берди: Мырза! Кимге биз барабыз? Сенде *(эле)* түбөлүк өмүрдүн сөздөрү бар,
69. Сен-Христос, тирүү Кудайдын Уулу экениңе биз ишенип жана билип калдык.
Матф. 16,16. Марк. 8,29. Лук. 9,20.
70. Ыйса аларга жооп берди: Мен силерди он экиңерди тандап албадым беле? бирок силердин бирөөңөр шайтан экен. Лук. 6,13.
71. Муну Ал Симондун уулу Жүйүт Искариот жөнүндө айткан болчу, анткени ал он эки шакирттин бирөө болуп, Ага чыккынчылык кылууну каалады.

## 7—БӨЛҮМ

*1. Ыйсанын бир тууғандары Аға ишенбей жатышат. 10. Майрамга Ыйса жашырын түрдө келет, 14. ийбадатканада окутат. 40. Ал жөнүндө эл арасында карама-каршылык угуу. 44. Фарисейлердин кызматчылары Анын үстүнө кол салууга батына алышпай жатышат.*

1. МЫНДАН кийин Ыйса Галилеяны тегеренип барды, анткени Иудейлер Аны өлтүрүүнү издеп жүрүшкөнү үчүн, Иудеяны тегеренип барууну каалабады.

2. Иудейлердин-чөптөн алачык жасоо майрамы жакындаган болчу. 3. Мус. 23,24.

3. Ошондо Анын бир туугандары Ага айтышты: Сен кылган иштериңди Сенин шакирттериң да көрсүн деп, бул жерден чыгып, Иудеяга баргын;

4. анткени ким белгилүү болууну каалаган болсо, бир нерсени жашырын жасабайт; эгер Сен ошондой иштерди кыла турган болсоң, анда Өзүңдү дүйнөгө көрсөттүң.

5. Анткени Анын бир туугандары да Ага ишенишкен жок.

6. Ыйса аларга айтты: Менин убагым азыр боло элек, силер үчүн дайыма убакыт бар;

7. силерди дүйнө жаман көрө албайт, Мени болсо жаман көрөт, анткени анын иштери жамандык экени жөнүндө Мен күбөлөндүрөмүн; Иоан. 3,19.

8. силер ушул майрамга баргыла, Мен болсом бул майрамга барбаймын, анткени Менин убагым азыр орундала элек.

9. Муну аларга айтып, Галилеяда калды.

10. Бирок анын бир туугандары келген мезгилде, Ал да майрамга көрүнбөстөн жашыруун келди.

11. Иудейлер болсо майрамда Аны издешти жана айтышты: Ал кайда?

12. Жана элде Ал жөнүндө көп имиш кабарлар бар болчу: Ал жакшы киши деп,-бирөөлөр айтышты, жок, элди азгырып жатат деп,-башкалар айтышты. Иоан. 9,16.

13. Бирок, Иудейлерден коркуп, эч ким Ал жөнүндө ачык сүйлөгөн жок. Иоан. 12,42.

14. Бирок майрамдын ортосунда Ыйса ийбадатканага кирди жана окутту.

15. Жана Иудейлер таң калышып, айтышты: Ал окубай эле, кантип Жазууну билет?



16. Ыйса аларга жооп берип айтты: Менин окутуум-Меники эмес, бирок Мени Жибергендики.

Иоан. 8,28; 12,49; 14,24.

17. Эгерде бири Анын ыктыярын орундаткысы келсе, ал анын окуусу жөнүндө билип калат, ал Кудайданбы, же Мен Өзүмдөн Өзүм сүйлөп жатамынбы. Иоан. 8,47.

18. Ким өзүнөн өзү сүйлөсө өзүнө даңк издейт; ким Өзүнү Жибергендин даңкын издей турган болсо, Ошол чын жана Анын ичинде жалганы жок.

19. Муса силерге заң бербеди беле? жана силерден эч ким заң боюнча кылбайт. Эмне үчүн Мени өлтүрүүнү каалайсыңар? 2. Мус. 20,1. Иоан. 5,18.

20. Эл жооп айтты: Сенин ичиңде жин эмеспи? Сени өлтүрүүнү ким каалайт?

21. Ыйса сөзүн улантып, аларга айтты: Мен бир иштi кылгам, жана силер баарыңар таң калып жатасыңар;

22. Муса силерге сүннөткө отургузууну берген,-ошол Мусадан болбосо да, бирок аталарыңардан,-жана ишемби күнүндө силер адамды сүннөткө отургузасыңар;
1. Мус. 17,10; 3. Мус. 12,3.

23. эгер Мусанын заңы бузулбас үчүн киши ишемби күнүндө сүннөткө отургузууну кабыл алса,-анда Мен адамдын бүтүн денесин ишемби күнүндө айыктырганым үчүн, Мага кыжырданып жатасыңарбы?

24. Сырткы көрүнүшүнө карап соттобогула, бирок адилеттүү сот менен соттогула. 5. Мус. 1,17; 16,19.

25. Ошондо Иерусалимдиктердин бирөөлөрү айтышты: Кимди өлтүрүү үчүн издешип жатышат, Бул эмеспи?

26. Мына, Ал ачык сүйлөп жатат жана Ага эчтеме айтышпайт: Анын чыныгы Христос экендигине башкаруучулар ишенип калыштыбы?

27. Бирок Ал кайдан экендигин биз билебиз, Христос келгенде, Ал кайдан экендигин эч ким билбей калат.
Матф. 13,55.

28. Ошондо Ыйса ийбадатканада үн чыгарып окутту жана айтты: Мени тааныйсыңар, Мен кайдан экендигимди да билесиңер; жана Мен Өзүмдөн Өзүм келген эмесмин, бирок Мени Жибергени чынында бар, Аны силер тааныбайсыңар; Иоан. 8,42.

29. Мен Аны тааныймын, анткени Мен Андан келдим жана Ал Мени жиберди.

30. Жана Аны кармап алууну издешти, бирок Анын үстүнө эч ким колдорун койгон эмес, анткени Анын убагы келе элек болчу. Иоан. 8,20.

31. Элдин далайы болсо Ага ишениშти жана айтышты: Христос келгенде, Бул көрсөткөн нышаандан көп көрсөтөбү? Иоан. 8,30.
32. Фарисейлер элдин арасында Ал жөнүндө ошондой имиш кабарларды угушту жана фарисейлер диний башчылар менен Аны кармап алуу үчүн кызматчыларын жиберишти.
33. Ыйса болсо аларга айтты: дагы бир аз убакыт Мен силер менен боломун, анан Мени Жибергенге барамын;
34. Мени издейсиңер жана таппайсыңар; жана Мен каякта боломун, ошол жерге силер бара албайсыңар. Иоан. 13,33.
35. Ошону менен бирге Иудейлер өз ара айтышты: биз Аны таба албай тургандай Ал каякка барамын дейт? Гректер арасына жайлаштыргандарга Ал барамын жана Гректерди окутамын дейби?
36. Ал сүйлөгөн бул сөздөрдүн мааниси эмнеде: «Мени издейсиңер жана таппайсыңар; жана Мен каякта боломун, ошол жерге силер бара албайсыңар»-дегени?
37. Майрамдын акыркы улуу күнүндө Ыйса туруп үнүн чыгарып, айтты: ким суусаса, Мага келсин жана ичсин; 3. Мус. 23,36. Иоан. 4,14. Аян. 22,7.
38. Мага ким ишенсе, Жазууда айтылгандай анын ичинен тирүү суунун агымдары чыгат. Исаия 12,3. Иоил 3,18.
39. Муну Ал Ага ишенгендер ала турган Урук жөнүндө айткан болчу; анткени *алардын үстүнө* Ыйык Урук коно элек, себеби Ыйсанын атагы көтөрүлө элек болчу. Исаия 44,3. Иоил 2,28. Зах. 12,10. Ап. ишт. 2,17; 33.
40. Элдин далайы, бул сөздөрдү угуп, айтышты: Ал чыныгы пайгамбар. Матф. 26,5.
41. Башкалар айтышты: бул Христос. Дагы башкалар айтышты: Христос Галилеядан келмек беле?
42. Христос Дөөттүн уругунан жана Дөөттүн болгон жеринен, Бетлеемден келет деп Жазууда айтылган

эмес беле? Мих. 5,2. Матф. 2,6. Лук. 2,4.

43. Ошентип, элдин арасында Ал жөнүндө талаш чыгып калды. Иоан. 9,16.

44. Алардын кээ бирөөлөрү Аны кармап алууну каалашты; бирок эч кимиси Ага колдорун тийгизген жок.

45. Ошентип, кызматчылар диний башчыларга жана фарисейлерге кайтып келишти, жана булар аларга айтышты: силер Аны эмнеге алып келбединер?

46. Кызматчылар жооп беришти: бул Кишиге окшоп, эч бир адам эч качан сүйлөчү эмес.

47. Фарисейлер аларга айтышты: силер да азгырылып калдыңарбы?

48. Башкаруучулардан бы, же фарисейлерденби, бирөө Ага ишенип калды беле?

49. Бирок эңды билбеген бул эл, каргыш тийген экен.

50. Ага түндө келген Никодим, алардын бирөө болуп, аларга айтты: Иоан. 3,1.

51. биздин заңыбыз адамды, мурун аны уга электе жана анын эмне кылганын биле электе, соттойбу?

5. Мус. 1,17; 17,8.



52. Ошондо ага айтышты: сен да Галилеядан эмессиңби? текшер жана Галилеядан пайгамбар келбей турганын көрөсүң.

53. Жана баары үйлөрүнө тарап кетишти.



## 8—БӨЛҮМ

*1. Бир аялды ойноштукта кармалып калганын Ыйса кечирет, жана окумуштуулар жана фарисейлердин колдорунан аны куткарат. 12. Ал Өзүн дүйнөнүн жарыгы деп жарыялап жатат. 21. Ибраимдин балдарыбыз деп-мактанып жүргөн Иудейлердин беттерин Ал ачып жатат.*

1. ЫЙСА болсо Зайтун деген тоого чыкты;

2. эртең менен болсо кайта ийбадатканага келгенде, бүт эл Ага келишти; Ал олтурду жана аларды окутту.

3. Ошондо окумуштуулар жана фарисейлер Ага ойноштукта кармалган бир аялды ээрчитип келишти, жана аны ортого тургузушуп,

4. Ага айтышты: Устат! бул аял ойноштукта кармалды;

5. Муса болсо, занда, андайларды таш менен урууну бизге буйруду: Сен эмне дейсиң?

3. Мус. 20,10; 5. Мус. 22,22.

6. Аны айыптоо үчүн бир демени издеп, Аны азгырышып, муну айтышты. Бирок Ыйса жапыз ийилип, бармагы менен жерде бир демени жазды, аларга ыклас койбой эле.

7. Бирок Андан сураштырууну улантканда, Ал көтөрүлүп аларга айтты: силерден ким күнөөсүз болсо, биринчи болуп анын үстүнө таш ыргытсын.

8. Жана кайта жапыз ийилип, жерде бир демени жазды.

9. Алар болсо, муну угуп жана уятынан беттери ачылгандай болуп, чоңдордон баштап акыркыларына чейин, биринин артынан бири кете беришти; Ыйса жана ортодо турган аял жалгыз калышты.

10. Ыйса, көтөрүлүп жана аялдан башка эч ким жок болгонун көрүп, ага айтты: аял! сенин айыптоочуларың каякта? сени эч ким айыптап кескен жокпу?

11. Ал жооп берди: эч ким, Мырза! Ыйса ага айтты: Мен да сени айыптабаймын; баргын жана мындан ары күнөө кылба.

12. Ыйса дагы *элге* сүйлөдү жана аларга айтты: дүйнөнүн жарыгы Менмин; ким Мени ээрчип жүрсө, ал караңгылыкта сандалып жүрбөйт, бирок өмүрдүн жарыгына ээ болот. Иоан. 1,5; 9,5; 1. Иоан. 1,5.

13. Ошондо фарисейлер Ага айтышты: Сен Өзүңдү Өзүң жөнүндө күбөлөндүрүп турасың, Сенин күбөлүгүң чын эмес.

14. Ыйса аларга жооп айтты: эгер Мен Өзүм жөнүндө Өзүм күбөлөндүрсөм да, Менин күбөлүгүм чын, анткени кайдан келгенимди жана каякка бара турганымды Мен билемин; силер болсо билбейсиңер, Мен кайдан боломун жана каякка барамын;

15. силер денесине карап өкүм кыласыңар, Мен эч кимдин үстүнө өкүм кылбаймын;

16. эгер Мен өкүм кылсам да, Менин өкүмүм чын,

анткени Мен жалгыз эмесмин, бирок Мен жана Мени жиберген Атам;

17. силердин заңыңарда да жазылып турат, эки кишинин күбөлүгү анык экен деп; 5. Мус. 19,15; 5. Мус. 17,6. Матф. 18,16; 2. Кор. 13,1. Евр. 10,28.

18. Өзүм жөнүндө Мен Өзүм күбөлөндүрөмүн жана Мен жөнүндө Мени жиберген Атам да күбөлөндүрүп жатат. Исаия 42,1. Иоан. 5,32.

19. Ошондо Ага айтышты: Сенин Атаң кайда? Ыйса жооп берди: силер Мени да, Менин Атамды да тааныбайсыңар; эгер силер Мени тааный турган болсоңор, анда Менин Атамды да таанийт элеңер.

20. Ыйса ийбадатканада окутуп жатканда, бул сөздөрдү казынанын жанында айткан болчу; жана эч ким Аны кармаган жок, себеби Анын убагы келе элек болчу.

21. Ыйса аларга дагы айтты: Мен кетип каламын жана Мени издеп каласыңар жана күнөөңөрдө өлөсүңөр; Мен кайда барамын, ошо жерге силер бара албайсыңар. Иоан. 13,33.

22. Ошондо Иудейлер айтышты: «Мен кайда барамын, ошо жерге силер бара албайсыңар» дегенден Ал Өзүн Өзү өлтүрөбү?

23. Ал аларга айтты: силер төмөнкүлөрдөн экенсиңер, Мен жогоркуларданмын; силер бул дүйнөдөн экенсиңер, Мен бул дүйнөдөн эмесмин; Иоан. 3,31. Кол.3,1.

24. ошол үчүн Мен силерге айткам, силер күнөөңөрдө өлөсүңөр деп: анткени, эгер бул Мен экениме ишенбей калсаңар, анда күнөөңөрдө өлөсүңөр.

25. Ошондо Ага айтышты: Сен анда кимсиң? Ыйса аларга айтты: силерге айтканымдай, башталыштан бери боломун;

26. силер жөнүндө көп айта турганым жана өкүм кыла турганым бар; бирок Мени Жибергени чын, жана Ошондон Мен укканымды дүйнөгө айтып жатамын.

27. Ал Атасы жөнүндө аларга айтканын, түшүнүшкөн жок.

28. Мына ошентип, Ыйса аларга айтты: Адам Уулун качан жогорулатасыңар, ошондо бул Мен экендигимди жана Өзүмдөн эчтемени кылбаганымды, бирок Менин Атам Мени кандай үйрөтсө, ошондой сүйлөп жатканымды билип каласыңар; Иоан. 7,16; 12,32.

29. Мени Жиберген- Мени менен бирге; Атам Мени жалгыз калтырган жок, анткени Мен ар дайым Анын каалаганындай кыламын.

30. Ал муну айткан кезде, далайы Ага ишеништи.

31. Ошондо Ыйса, Ага ишенген Иудейлерге айтты: эгерде Менин сөзүмдө турсаңар, анда силер анык Менин шакирттерим болосуңар,

32. жана чындыкты билип аласыңар жана чындык силерди эркүү кылат. Исаия 42,7; 61,1. Рим. 6,14.

33. Ага жооп беришти: биз Ибраимдин уругунанбыз жана эч качан эч кимдин кулдары болгон эмеспиз; кантип эле Сен: «эркүү болосуңар» деп айтасың?

34. Ыйса аларга айтты: чынын, чынын силерге айтып жатамын: ар ким, күнөө кылса, күнөөнүн кулу; Рим. 6,16; 2. Петр. 2,19.

35. бирок кул үйдө дайыма болбойт: уул дайыма болот; 1. Мус. 21,10.

36. мына ошентип, эгерде Уул силерди эркүү кылса, ошондо чын эле эркүү болосуңар.

37. Силер Ибраимдин уругунан экениңерди билемин; бирок Мени өлтүрүүнү каалайсыңар, себеби Менин сөзүм силерде орун таппайт.

38. Атамдыкында көргөнүмдү Мен айтып жатамын; силер болсо силердин атаңардан көргөнүңөрдү кылып жатасыңар.

39. Ага жооп берип айтышты: биздин Атабыз Ибраим. Ыйса аларга айтты: эгерде силер Ибраимдин балдары

болсоңор, анда Ибраимдин иштерин кылат элеңер;
Рим. 4,16.

40. эми болсо, Мени, Кудайдан уккан чындыкты силерге айтып берген Кишини, өлтүрүүнү каалайсыңар. Ибраим муну жасаган эмес.

41. Силердин атаңардын иштерин силер кылып жатасыңар. Ошондо Ага айтышты: биз ойноштуктан туулган эмеспиз; бир атабыз бар, Кудай.

42. Ыйса аларга айтты: эгер Кудай силердин Атаңар болсо, анда Мени жакшы көрөт элеңер, себеби Мен Кудайдан чыгып келдим; анткени Мен Өзүмдөн Өзүм келген жокмун, бирок Ал Мени жиберди.

43. Эмне үчүн силер Менин сүйлөгөнүмдү түшүнбөйсүңөр? мунун себеби, Менин сөзүмдү уга албайсыңар.

44. Силердин атаңар шайтан, жана силердин атаңардын кумарын силер аткарууну каалайсыңар; ал башталышында адам өлтүрүүчү болчу жана чындыкта тура албады, анткени анда чындыгы жок; ал жалганды айтканда, өзүнүкүн айтып жатат, анткени ал жалганчы жана жалгандын атасы. 1. Иоан. 3,8.

45. Мен силерге чындыкты айтканым үчүн Мага ишенбейсиңер.

46. Силерден ким айыбың бар деп Мени ашкере кыла алат? эгерде чындыкты айтып жатсам, эмне үчүн Мага ишенбейсиңер?

47. Кудайдан ким болсо, Кудайдын сөздөрү үчүн анын кулагы болот; силердин укпай турганыңардын себеби мына, силер Кудайдан эмессиңер. Иоан. 10,27; 1. Иоан. 4,6.

48. Ошондо Иудейлер жооп беришти жана Ага айтышты: Сен Самариялыксың жана Сенде жин бар деп,-биз чын айтпадык беле?

49. Ыйса жооп берди: Менде жин жок, Менин Атамды

Мен ардактаймын, силер болсо Мени намыссыз кылып жатасыңар;

50. ошондой болсо да Мен Өзүмдүн атагымды издебеймин: издеп жана өкүм кылган Бирөө бар.

51. Чынын, чынын силерге айтып турамын: Менин сөзүмдү ким сактаса, ал өлүмдү түбөлүк көрбөйт.

52. Иудейлер Ага айтышты: Сенин ичиңде жин бар экенин биз эми билип калдык; Ибраим жана пайгамбарлар өлдү, Сен болсо айтасың: «Менин сөзүмдү ким сактаса, ал өлүмдүн даамын түбөлүк көрбөйт»,-деп.

53. Өлгөн Ибраим, биздин атабыздан, кантип эле Сен чоңсуң? пайгамбарлар да өлдү: Сен Өзүңдү ким деп көрсөткөн жатасың?

54. Ыйса жооп берди: эгер Мен Өзүм Өзүмдү даңктасам, анда Менин даңкым эч нерсе эмес: Ал Кудайыбыз деп,-силер айтып жаткан,Менин Атам Мени даңктуу кылат. Иоан. 16,14. Ап. ишт. 3,13.

55. Жана силер Аны тааныбайсыңар, Мен болсо, Аны тааныймын; жана эгерде, Аны тааныбаймын деп айтсам, анда силерге окшогон жалганчы боломун; бирок Мен Аны тааныймын жана Анын сөзүн сактаймын;

56. Ибраим, силердин атаңар, Менин күнүмдү көрө турган болуп, кубанычтуу болчу: ал көрдү жана кубанып калды. 1. Мус. 15,6; 22,16.

57. Ошондо Иудейлер Ага айтышты: Сен элүү жашка чыга элексиң,-жана Сен Ибраимди көрдүңбү?

58. Ыйса аларга айтты: чынын, чынын айтамын силерге: Ибраим болгондон мурун, Мен бар экенмин.

59. Ошондо Анын үстүнө ыргытыш үчүн таштарды алышты; бирок Ыйса жашырынып калды жана ийбадатканадан чыкты, алардын ортосунан өттү жана андан ары кетти.



# 9—БӨЛҮМ

*1. Туулгандан бери сокур болгон бир кишини айыктыруу. 16. Бул ажайыпты көрүп, фарисейлер азгырылып калышат жана айыгып калганды суракка алышып, аны кууп чыгарышат. 35. Аны Ыйса табат, жана ал Ыйсаны Кудай Уулу деп таанып алат.*

1. ЖАНА өтүп баратканда, туулгандан бери сокур болгон бир кишини көрүп калды.

2. Анын шакирттери Андан сурашты: Рабби! ал сокур болуп туулгандын себебине ким күнөөлүү экен, өзүбү же анын ата-энелериби?

3. Ыйса жооп берди: ал өзү да, анын ата-энелери да күнөөлүү эмес, бирок анын үстүнө Кудайдын иштери көрүнүштүү болуу үчүн, бул ошондой экен.

4. Күндүз убакыттын болушунча, Мени Жибергендин иштерин Мен кылуум керек; түнкү убак келгенде, ошондо эч ким кыла албайт. Иоан. 4,34; 12,35.

5. Мен дүйнөдө болгончо, Мен дүйнөнүн жарыгымын. Исаия 42,6. Иоан. 1,5; 8,12.

6. Муну айтып, Ал жерге түкүрдү, шилекейден ылай жасады жана ошол ылай менен сокурдун көзүнө сүйкөдү, Иоан.11,37.

7. жана ага айтты: баргын, Силоам деген көлмөнүн сууна жуун (Силоам дегенин мааниси: «жиберилген»). Ал барды жана жуунуп, көздүү болуп келди. Неем. 3,15.

8. Ошондо коңшулары жана анын мурун сокур болгонун көргөндөр айтышты: олтуруп жана кайыр сураган ошол эмес беле?

9. Биреөлөр айтышты: ошол экен. Башкалар болсо: ошого окшош экен. Өзү болсо айтты: ошол менмин.

10. Ошондо өзүнөн сурашты: көздөрүң кантип ачылды?

11. Ал жооп айтты: Ыйса деген Киши ылай жасады, менин көздөрүмдү сүйкөдү жана мага айтты: «Силоам деген көлмөгө баргын жана жуунгун». Мен бардым, жуундум жана көздөрүм ачылды.

12. Ошондо ага айтышты: Ал кайда? Ал жооп берди: билбеймин.

13. Бул мурунку сокурду фарисейлерге ээрчитип барышты.

14. Качан Ыйса ылай жасап жана анын көздөрүн ачып бергенде, ишемби күнү болгон.

15. Көздөрү кантип ачылганын андан фарисейлер да сурашты. Ал айтты аларга: Ал менин көздөрүмө ылай койду, мен жуундум жана көрүп жатамын.

16. Ошондо фарисейлердин кээ бирөөлөрү айтышты: бул Киши Кудайдан эмес, анткени ишемби күнүн сактабайт. Башкалар айтышты: күнөөлүү киши ошондой ажайыптарды кантип көрсөтүп берсин? Жана алардын арасында талаш чыгып калды. Иоан. 7,43.

17. Дагы сокур болгон кишиге айтышты: сен Ал жөнүндө эмне дейсиң, анткени Ал сенин көздөрүңдү ачып берди? Ал айтты: бул — пайгамбар. Лук. 7,16. Иоан. 4,19.

18. Ошондо Иудейлер анын сокур болгондугуна жана көрүп калгандыгына, ата-энелерин чакыртып келгенге чейин, ишенбей калышты

19. жана алардан сурашты: уулубуз сокур болуп туулган дегениңер ушулбу? кантип ал азыр көрүп жатат?

20. Анын ата-энелери аларга жооп айтышты: бул биздин уулубуз экенин жана ал сокур болуп туулганын биз билебиз;

21. бирок кантип азыр көрүп жатканын билбейбиз, же ким ага көздөрүн ачып бергенин биз билбейбиз: өзү кемелине келген, өзүнөн сурагыла, өзү жөнүндө өзү айтсын.

22. Ошондой анын ата-энелери жооп беришти, Иудей-

лерден корккону үчүн; анткени Иудейлер чечим алышкан болчу, ким Анын Христос экендигин ырастай турган болсо, ошол синагога коомдуктан чыгарылсын,-деп;

Иоан. 12,42.

23. ошол үчүн анын ата-энелери айтышкан: ал кемелине келген, өзүнөн сурагыла.

24. Ошентип, экинчи жолу мурун сокур болгон кишини чакырышты жана ага айтышты: Кудайга атагын бер; Тиги Киши күнөөкөр экенин биз билебиз.

25. Ал аларга жооп айтты: Ал күнөөкөрбү, билбеймин; бирөөн билемин, мен сокур болчумун, азыр болсо көрүп жатамын.

26. Кайта дагы аны сурашты: Ал сага эмне кылды? кандайча сенин көздөрүңдү ачып берди?

27. Аларга жооп берди: мен силерге айтканмын, силер укпай койдуңар; дагы эмнени угууну каалайсыңар? же силер да Анын шакирттери болууну каалайсыңарбы?

28. Алар болсо аны жемелеп айтышты: сен Анын шакиртисиң, биз болсок Мусанын шакирттерибиз;

29. Кудай Муса менен сүйлөшкөнүн биз билебиз, Муну болсо, Ал кайдан экенин биз билбейбиз. 2. Мус. 3,6.

30. *Көрүп калган* киши аларга жооп айтты: Ал кайдан экен силердин билбегениңер, таң калтырат, Ал болсо мага көздөрүмдү ачып берди;

31. бирок биз билебиз, күнөөкөрлөрдү Кудай укпайт, бирок ким Кудайды ардактаса жана Анын ыктыярын кылса, ошону угат; Үлг. анг. 15,29. Исаия 1,15. Мих. 3,4.

32. Сокур болуп туулгандын көздөрүн бирөө ачып бергенин эч качан эч ким уккан эмес. Исаия 42,7.

33. Эгер Ал Кудайдан болбосо, эчтеме кыла албайт болчу.

34. Ага жооп айтышты: сен бүт бойдон күнөөкөр болуп туулгансың жана сен бизди окутасыңбы? Жана аны тышка кууп жиберишти.

35. Аны тышка кууп жибергенин Ыйса угуп жана аны таап алып, ага айтты: сен Кудай Уулуна ишенесиңби?

36. Ал жооп берди жана айтты: мен Ага ишенейин, Ал ким экен, Мырза?

37. Ыйса ага айтты: сен Аны көрдүң да жана Ал сени менен сүйлөшүп турат.

38. Ал болсо айтты: ишенемин, Мырза! Жана Ага ийилип таазим кылды.

39. Ыйса айтты: өкүм кылуу үчүн Мен бул дүйнөгө келдим, көзү көрбөгөндөрү көрүп калсын, көргөндөрү болсо сокур болсун. Матф. 11,25; 2. Кор. 3,14.

40. Жанында турган фарисейлерден кээ биреөлөрү муну угуп, Ага айтышты: кантип эле, биз сокурбузбу?

41. Ыйса аларга айтты: эгерде силер сокур болсоңор, анда үстүңөрдө күнөө жок эле; бирок көрүп жатабыз дейсиңер, анда күнөөңөр үстүңөрдө калат. Иоан. 15,22.

## 10—БӨЛҮМ

*1. Ыйса койлорго эшик жана алардын кайрымдуу кайтаруучусу. 27. Анын койлору Анын үнүн тыңшап Анын артынан ээрчийт. 30. Ал жана Атасы-бир. 34. Ал Христос, Кудай Уулу экендигин Ал Өзүнүн иштерин көрсөткөнү менен күбөлөндүрүп жатат. 39. Фарисейлер Аны кармап алууну издеп жатышат, бирок Ал алардан четке чыгып, Иордандын ары жагына бара жатат.*

1. ЧЫНЫН, чынын айтамын силерге: кой короого ким эшик аркылуу эмес, бирок башка жагынан кирсе, ал ууру жана каракчы;

2. бирок ким эшик аркылуу кирсе-койлордун кайтаруучусу:

3. эшик күзөтчү ага ачып берет жана койлор анын үнүн

угушат жана ал өзүнүн койлорун аттарынан чакырат жана аларды ээрчитип чыгарат;

4. жана өзүнүн койлорун ээрчитип чыгарганда, алардын алдында жүрөт; койлор болсо анын артынан ээрчийт, анткени анын үнүн тааныйт;

5. жат кишинин артынан болсо ээрчибейт, бирок андан качат, анткени жат үндү тааныбайт.

6. Бул үлгүлүү аңгемени аларга Ыйса айтып берди. Бирок Ал эмнени аларга айтты, алар түшүнүшкөн жок.

7. Мына ошентип, Ыйса аларга кайта айтты: чынын, чынын айтамын силерге, Мен койлорго эшик экенмин;

8. баары Менден мурун канча келген болсо да, уурулар жана каракчылар экен: бирок койлор аларды тыңшаган жок. Иер. 23,1; 50,6. Иез. 34,2.

9. Мен эшик экенмин: ким Мен аркылуу кирсе, ал кутулат, кирет жана чыгат жана жайыт табат; Забур 22,2.



10. ууру жалаң эле уурдоо, өлтүрүү жана жок кылуу үчүн келет: Мен болсом, аларда өмүр болсун, жана артыгы менен өмүр болсун деп,- келдим.

11. Мен жакшы кайтаруучу экенмин: жакшы кайтаруучу койлор үчүн жанды курбан кылат;

Забур 22,1. Исаия 40,11. Иез. 34,13; 37,24; 1. Петр. 2,25; 5,4.

12. Жалчы болсо кайтаруучу эмес, ага койлор өзүмдүк эмес, келаткан карышкырды көрөт жана койлорду таштайт жана качат, жана карышкыр койлорду талайт жана аларды тuш-тушка кууп жиберет;

13. жалчы, жалчы экендигинен качат жана койлор жөнүндө кайгырбайт.

14. Мен жакшы кайтаруучу экенмин жана Өзүмдүкүн тааныймын жана Өзүмдүкү Мени тааныйт.

Иез. 34,11. 2. Тим. 2,19.

15. Атам Мени кандай тааныйт, ошондой Мен да Атамды тааныймын жана койлор үчүн Мен жанымды курбан кыламын.

16. Менде башка койлор да бар, алар бул короодон эмес, аларды да ээрчитип чыгарууга тийишмин: алар да Менин үнүмдү угат, жана бир короо кой жана бир Кайтаруучу болот. Иез. 37,22.

17. Атам Мени жакшы көргөнүнүн себеби-аны кайта алыш үчүн, Мен Өз жанымды курбан кыламын.

18. Аны *(жанды)* Менден эч ким тартып албайт, бирок Мен аны Өзүм, Өз эрким менен берип коёмун: аны берүүгө бийлигим бар жана аны кайта алуу үчүн бийлигим бар; бул осуятты Мен Атамдан алганмын.

19. Бул сөздөрдөн Иудейлердин арасында кайта талаш чыкты.

20. Алардын далайы айтышты: Ал жиндилик жана келесоолук кылып жатат; Аны эмне тыңшап жатасыңар?

Марк. 3,21. Иоан. 7,20.

21. Башкалар айтышты: бул жинденгендин сөздөрү эмес; сокурдун көздөрүн жин ачып бере алабы?

22. *Ошол убакытта* Иерусалимде жаңыртуу *майрамы* келди, жана ал убукытта кыш эле.

23. Жана Ыйса ийбадаткананын, Сулайман деп аталган бөлмөсүндө жүрдү.

24. Ошондо Иудейлер Анын тегерегине турушуп Ага

айтышты: көпкө чейин Сен бизди арсар кылып калтырасыңбы? эгерде Сен Христос болсоң, бизге туура айт.
25. Ыйса аларга жооп берди: Мен силерге айттым жана ишенбейсиңер; Менин Атамдын атынан Мен кылып жаткан иштер Мен жөнүндө күбөлөндүрүп жатат;
Иоан. 5,36.
26. бирок силер ишенбейсиңер, анткени силер, Мен силерге айтканымдай, Менин койлорумдан эмессиңер.
Иоан. 8,19; 1. Иоан. 4,6.
27. Менин койлорум Менин үнүмдү тыңшап жатат жана Мен аларды тааныймын жана алар Менин артымдан ээрчийт,
28. жана Мен аларга түбөлүк өмүрдү беремин жана алар түбөлүк өлбөйт жана Менин колумдан аларды эч ким тартып албайт.
29. Аларды Мага берген Менин Атам баарысынан чоң, жана Менин Атамдын колунан аларды эч ким тартып албайт. 5. Мус. 33,3.
30. Мен жана Атам — бирбиз.
31. Ошондо Иудейлер кайта, Аны уруп өлтүрүү үчүн таштарды алышты. Иоан. 5,18.
32. Ыйса аларга жооп берди: Менин Атамдан силерге Мен көп ийгиликтүү иштерди көрсөттүм; алардын кайсынысы үчүн Мени таш менен уруп өлтүрүнүү каалайсыңар?
33. Иудейлер Ага айтышты: Сени таш менен уруп өлтүрүүнү каалаганыбыз ийгиликтүү иш үчүн эмес, бирок Кудайды жамандаганың үчүн жана Сен адам болуп туруп, Өзүң Өзүңдү Кудай кылып жатканың үчүн.
34. Ыйса аларга жооп берди: силердин заңыңарда жазылган эмес беле: «Мен айттым: силер кудайлар экенсиңер», — деп? Забур 81,6.
35. Эгерде Ал Кудайдын сөзү келгендерди кудайлар десе — ал эми Жазууну бузууга мүмкүн эмес, —

36. Атам ыйык кылган жана дүйнөгө Жибергенге
силер, «Мен Кудай Уулумун» деп Мен айтканым үчүн,
«Кудайды жамандап жатасың»-деп, кантип эле айта-
сыңар? Иоан. 6,27.
37. Менин Атамдын иштерин Мен эгерде кылбасам,
Мага ишенбегиле;
38. эгерде кылсам, анда Мага ишенбей турган болсо-
ңор, Атам Менин ичимде жана Мен Анын ичинде болго-
нун билүү жана ишенүү үчүн, Менин иштериме ишенгиле.
Иоан. 14,10; 17,21.
39. Ошондо кайта Аны кармап алууну каалашты; би-
рок Ал алардын колдорунан четтеп кетти,
40. жана кайта Иордан дарыянын ары жагына, Иоанн
ириде чокундурган жерге барды жана ошо жерде калды.
Иоан. 1,28.
41. Ага далайы келишти жана айтышты: Иоанн эч
кандай ажайып көрсөткөн эмес; бирок Иоанн Ал *(Ыйса)*
жөнүндө эмне айтса, бүт чын болуп чыкты. Иоан. 5,33.
42. Жана ошо жерде далайы Ага ишенип калышты.

## 11—БӨЛҮМ

*1. Лазарды тирилтүү. 45. Иудейлердин далайы Ыйсага ишенип калат. 47. Аны кантип өлтүрүүгө болот деп, дин башчылары жана фарисейлер кеп кылып жатышат. 49. Каиафанын пайгамбарлыгы. 54. Ыйса шакирттери менен Ефраим деген шаарга кетет. 56. Дин башчылары жана фарисейлер Ага буктурма коюшат.*

1. БЕТАНИЯ айлында Лазар деген бирөө оору болчу;
ал жерде Мариам жана анын эжеси Марфа жашап турган.
2. Мариам болсо жанагы, Мырзаны миро менен
сыйпады жана Анын буттарын өзүнүн чачы менен аарчып

койду. Лазар, анын бир тууганы, ооруп жаткан.
Матф. 26,7. Марк. 13,3. Иоан, 12,3.
3. Карындаштары Ага айтуу үчүн жибериштн: Мырза! мына, Сенин жакшы көргөнүң ооруп жатат.
4. Ыйса, ошону угуп, айтты: бул оору өлүмгө эмес, бирок Кудайдын атагына жеткирет, ал *(оору)* аркылуу Кудай Уулунун атагы көтөрүлсүн. Иоан. 9,3.
5. Ыйса болсо Марфаны, анын карындашын жана Лазарды сүйгөн.
6. Анын ооруп калганы жөнүндө Ыйса укканда, дагы эки күнү ошол турган жеринде калды.
7. Ошондон кийин шакирттерине айтты; Иудеяга кайта баралы.
8. Шакирттер Ага айтышты: Рабби! жакында эле Иудейлер Сени таш менен урууну каалашты жана Сен дагы ошол жакка барасыңбы? Иоан. 10,31.
9. Ыйса жооп берди: бир күндө он эки саат эмес беле? ким күндүз жүрсө, ал мүдүрүлбөйт, себеби — бул дүйнөнүн жарыгын көрөт; Иоан. 9,4.
10. Ким түндө жүрө турган болсо, мүдүрүлүп калат, себеби — анын жарыгы жок. Иоан. 12,35.
11. Муну айтып, анан кийин аларга айтат: Лазар, биздин жан жолдошубуз уктап калды, Мен аны ойготуу үчүн барамын.
12. Анын шакирттери айтышты: Мырза! эгерде уктап калган болсо, анда айыгып калат.
13. Ыйса өлгөнү жөнүндө айткан; алар болсо, Ал кадимки уйку жөнүндө айтып жатат,-деп ойлошту.
14. Анда Ыйса аларга туура айтты: Лазар өлдү;
15. жана силер үчүн, силер ишенип каласыңар деп, Мен ошо жерде болбогонума сүйүнүп турамын; бирок ага баралы.
16. Ошондо Тома, башкача Эгиз деп аталган, шакирттерге айтты: баралы жана Аны менен бирге каза бололу.

17. Ыйса келип, табыттын ичинде анын төрт күн жатканын тапты.

18. Бетания болсо Иерусалимге жакын жерде, он беш стадия *(3 километр)* чамалуу жол болчу;

19. жана Иудейлердин далайы, алардын бир тууганы тууралу аларды сооротуу үчүн, Марфа менен Мариамга келишти.

20. Ыйсанын келатканын Марфа угуп, Анын алдынан тосуу үчүн барды; Мариам болсо үйүндө олтурду.

21. Ошондо Марфа Ыйсага айтты: Мырза! эгер Сен бул жакта болсоң, менин бир тууганым өлбөйт болчу;

22. бирок азыр да билемин, Кудайдан Сен эмне сурасаң, Кудай Сага берет.

23. Ыйса ага айтат: сенин бир тууганың тирилет.

24. Марфа Ага айтты: кыямат кайымда тириле турганын билемин. Иов 19,25—26. Исаия 26,19. Иез. 37,4. Дан. 12,2

25. Ыйса ага айтты: Мен Тирилүү жана Өмүр экенмин; Мага ким ишенсе, өлсө да, тирилет;

26. жана жашоочу жана Мага ишенүүчү ар ким эч качан өлбөйт. Буга ишенесиңби? Иоан. 6,54.

27. Ал Ага айтат: ошондой, Мырза! дүйнөгө келген Христос, Кудай Уулу, Сен экениңе мен ишенемин.
Матф. 16,16.

28. Муну айтып, барды жана өзүнүн карындашы Мариамды жашырын чакырды жана айтты: Устат бу жерде, сени чакырып жатат.

29. Ал муну угуп, шашылыш түрдө турду жана Ага барды.

30. Ыйса кыштакка кире элек болчу, бирок Ага Марфа жолуккан жерде турган.

31. Үйүндө аны менен бирге болгон жана аны сооротуп жаткан Иудейлер, Мариамдын шашып туруп кеткенин көрүшүп, анын артынан барышты, ошо жерде ыйлоо үчүн мүрзөгө барды,-деп ой жорушуп.

32. Мариам болсо, Ыйса турган жерге келип жана Аны көрүп, Анын бутуна жыгылды жана Ага айтты: Мырза! эгер Сен бул жерде болсоң, менин бир тууганым өлбөйт болчу.

33. Ыйса, анын ыйлаганын жана аны менен келген Иудейлердин ыйлагандарын көргөндө, Өзүнүн жаны кайгыланып жана капаланып калды.

34. жана айтты: аны каякка койдуңар? Алар айтышты: Мырза! баргын жана көргүн.

35. Ыйса көзгө жаш алды.

36. Ошондо Иудейлер айтышты: Ал аны кандай сүйгөн, карагылачы!

37. Алардын кээ биреөлөрү болсо айтышты: Бул сокурдун көздөрүн ачып берген болчу, муну өлбөй турган кылып коюуга мүмкүнчүлүгү жок беле? Иоан. 9,6.

38. Ыйса болсо, ичинде дагы кайгыланып, мүрзөгө келди. Бул үңкүр болчу жана анын үстүндө таш жаткан.

39. Ыйса айтты: ташты четке жылдыргыла. Өлгөндүн карындашы, Марфа Ага айтты: Мырза! ал сасып калбадыбы; анткени ал табытта жатканына төрт күн болду.

40. Ыйса ага айтты: эгер ишене турган болсоң, Кудайдын атагын көрөсүң, деп — Мен сага айтпадымбы?

41. Ошентип, өлүк жаткан *үңкүрдөн* ташты четке жылдырышты. Ыйса болсо көздөрүн асманга каратып, айтты: Атам! Сен Мени укканың үчүн ыраазымын;

42. Сен Мени ар дайым угасың, Мен билгем; бирок Сен Мени жибергениңди бул жерде турган эл ишенсин деп, муну айттым.

43. Муну айтып, Ал катуу үн менен үндөдү: Лазар! чыгып кел.

44. Жана өлгөн, колдорунан жана буттарынан, көргө коюу үчүн, кепинге оролгон жана бети жоолуктун ичинде

таңылган бойдон келип чыкты. Ыйса аларга айтты: аны чечип койгула *(байлоонан)*, жүрө берсин.

45. Ошондо, Мариамга келген Иудейлердин далайы, Ыйсанын кылганын көрүп, Ага ишенип калды;

46. алардын кээ биреөлөрү болсо фарисейлерге барышты жана аларга Ыйсанын кылганын айтып беришти.

47. Ошондо диний башчылар жана фарисейлер кеңешмени жасашып жана айтышты: биз эмне кылышыбыз керек? Бул киши көп ажайыптарды көрсөтүп жатат;
Матф. 26,3. Марк. 14,1.

48. эгер Аны ошентип тим койсок, анда баарысы Ага ишенип калышат,-жана Римдиктер келип биздин жерибизди жана элибизди да ээлеп алышат.

49. Алардын бирөө, ошол жылы диний башчысы болуп турган Каиафа аларга айтты: силер эчтемени билбейсиңер;

50. жана бүт элдин кыйрап калуусунан көрө, эл үчүн бир кишинин өлгөнү биз үчүн жакшыраак экенин ойлобойсуңар. Иоан. 18,14.

51. Муну ал өзүнөн айтпады, бирок, ошол жылы диний башчысы болуп, Ыйсанын эл үчүн өлөрүн алдын ала айтты,

52. жана жалаң эле эл үчүн эмес, бирок чачылган Кудайдын балдарын бириктирип жыноо үчүн.
Иоан. 10,16. Еф. 2,13.

53. Ошол күндөн баштап Аны өлтүрүүгө чечим кылышты. Матф. 21,38.

54. Ошондуктан Ыйса Иудейлердин арасында ачык жүргөнүн койду, жана ошо жерден ээн талаага жакын бир өлкөгө, Ефраим деген шаарга кетти жана анда Өзүнүн шакирттери менен калды.

55. Иудейлердин Пасхасы *(диний майрам)* жакындады жана Пасханын алдына, тазалануу үчүн, ошол өлкөнүн далайы Иерусалимге келишти. 2. Пад. 30,17.

56. Ошондо Ыйсаны издешти жана ийбадаткананын ичинде туруп, бири-бирине айтышты: силер кандай ойлойсуңар? Ал майрамга келеби?

57. Диний башчылар жана фарисейлер болсо, Аны алыш үчүн: Ал кайда экенин эгер ким билип калса, ошо жөнүндө кабардасын, — деп буйруган болчу.

## 12—БӨЛҮМ

*1. Мариам Ыйсанын буттарына кымбаттуу атыр алып сүйкөгөнү, Искариот Жүйүттүн күңкүлүн чыгарат. 12. Иерусалим шаарына Ыйсанын салтанаттуу кире бериши. 20. Кээ бир гректер Ыйсаны көрүүнү каалашат. 23. «Адам Уулунун атагы көтөрүлүүчү саат келип калды». 28. «Ата, Өз атыңды даңктуу кыл». 38. Ишенбеген калк жөнүндө Исаиянын пайгамбарлыгы ордунан чыгуусу. 50. «Мен эмне айтсам, Атам Мага айткандай, айтамын».*

1. ПАСХА болордон алты күн мурун, Ал өлгөндөрдөн тирилткен Лазар жашаган Бетанияга Ыйса келди.
Матф. 26,6. Марк. 14,3. Иоан. 11,2.

2. Ошо жерде Ага кечки тамак даярдашты, анда Марфа кызмат кылды, Лазар болсо, Аны менен жанбаштап жаткандардын бирөөсү болчу. Лук. 10,40.

3. Мариам болсо, бир кадак кымбат баалуу, таза, нард деген майдан алып, Ыйсанын буттарына сүйкөдү жана өзүнүн чачы менен Анын буттарын аарчып койду; жана үйдүн ичи майдан жыпар жыттанып калды.

4. Ошондо, Ага чыккынчылык кылууну каалаган, Анын шакирттеринин бири, Симондун Жүйүт, Искариот дегени айтты:

5. Жакырларга акчаны таратып берүү үчүн, бул майды үч жүз теңгеге эмнеге сатылган жок?

6. Муну болсо ал жакырлар үчүн кам жеп аткандыктан

айткан эмес, бирок ал ууру болгону үчүн: ал намыянды кармаган, жана ошого түшкөн акчасын жанында алып жүргөн. Иоан. 13,29.

7. Ыйса болсо айтты: аны тим койгулачы; муну ал Мени көргө коё турган күнгө сактады;

8. анткени силердин жаныңарда ар дайым жакырлар болот, Мен болсом-ар дайым жаныңарда болбоймун.
5. Мус. 15,11.

9. Ал ошо жерде экенин Иудейлердин далайы билип калышты жана, Ыйсанын урматына эмес, бирок Ал өлгөндөрдөн тирилткен Лазарды да көрүү үчүн келишти.

10. Диний башчылар болсо Лазарды да өлтүрүүгө чечим кабыл алышты,

11. себеби, анын урматына Иудейлердин далайы Ыйсага келишти жана ишеништи.

12. Эртеси күнү майрамга келген көп эл, Иерусалимге Ыйсанын келатканын угушуп,

13. палмалардын *(курма жыгачынын тукумуна жатуучу өсүмдүк)* бутактарын алышты жана Аны менен жолугушуу үчүн чыгышты жана катуу үн менен: осанна! Теңир атынан келе жаткан Израилдин Падышасы берекелүү!-дешти. Матф. 21,8. Марк. 11,8. Лук. 19,36.

14. Ыйса болсо, бир жаш эшекти тапты жана аны минди, жазылганыдай:

15. «Сиондун кызы, коркпо! мына, сенин Падышаң жаш эшекти минип келатат».
*Захария* 9,9. *Исаия* 62,11. Зах. 19,9. Матф. 21,5.

16. Анын шакирттери муну адегенде түшүнгөн эмес болчу; бирок Ыйсанын атагы качан көтөрүлгөндө, Ал жөнүндө ошондой жазылган жана Ага ошондой кылынганы ошондо алардын эстерине түштү.

17. Ал Лазарды мүрзөдөн чыгарып алганы жана өлгөн-

дөрдөн аны тирилткени жөнүндө Аны менен *мурда* болгон эл күбөлөндүрдү;

18. ошондуктан Аны менен жолугушуу үчүн эл чыккан болчу, анткени, Ал бул ажайыпты көрсөткөнүн уккан эле.



19. Фарисейлер болсо өздөрүнчө айтышты: эчтемеге жетише албаганыңарды көрүп жатасыңарбы? *бүткүл* дүйнө Анын артынан бара жатат.

20. Майрамда табынуу үчүн келгендердин ичиндеги кээ бирөөлөрү гректер экен;

21. алар Галилеялык Бетсаидадан болгон Филиппке жакындап келишти жана ага өтүнүп, айтышты: мырза, биз Ыйсаны көрүүнү каалайбыз.

22. Филипп барды жана бу жөнүндө Андрейге айтты;
жана андан кийин Андрей жана Филипп бу жөнүндө
Ыйсага айтышты.
23. Ыйса болсо аларга жооп айтты: Адам Уулунун
атагы көтөрүлүүчү саат келип калды;
24. чынын, чынын силерге айтамын: эгерде буудай
даны жерге түшүп өлбөсө, анда жалгыз калат; эгерде өлө
турган болсо, анда данды көп берүүчү болот;
25. ким өзүнүн жанын жакшы көрсө, аны жоготууга
учурайт; ким бул дүйнөдө өзүнүн жанын жек көрө турган
болсо, аны түбөлүк өмүрүнө сактап калат;
Матф. 10,39. Марк. 8,35. Лук. 9,24; 14,27.
26. Мага ким кызмат кылса, Менин артыман барсын,
жана Мен кайда болсом, ошо жерде Менин кызматчым
да болот; жана ким Мага кызмат кылса, ошону Менин
Атам ардактайт. Иоан. 17,24.
27. Менин жаным азыр кайгыланган; жана Мен эмне-
ни айтмакмын? Ата! Мени бул сааттан куткар! Бирок бул
саат үчүн Мен келгем; Матф. 26,38. Евр. 5,7.
28. Ата! Өз атыңды даңктуу кыл. Ошондо асмандан
бир үн келди: «даңктуу кылгам жана дагы даңктуу кыла-
мын».
29. Муну угуп турган эл айтышты: бул күндүн күркү-
рөгөнү. Башкалар болсо айтышты: Ага Periште сүй-
лөдү.
30. Бул жөнүндө Ыйса айтты: бул үн Мен үчүн эмес,
бирок эл үчүн болду.
31. Эми бул дүйнөнүн өкүмү болуп жатат; эми бул
дүйнөгө ээлик кылуучу тышка куулуп чыгарылат;
Иоан. 14,30; 16,11.
32. жана Мени жерден көтөрүлгөндөн кийин, баарын
Өзүмө тартамын. Иоан. 3,14.
33. Ал муну айтып, кайсы өлүм менен Ал өлө тур-
ганын түшүндүрдү.

34. Эл Ага жооп айтышты: заңдан биздин укканыбыз ошол, Христос түбөлүктө болот; анда Адам Уулун жерден көтөрүлүүгө тийиш деп, Сен кантип айтасың? бул Адам Уулу ким экен? 2. Пад. 7,13. Забур 88,37. Исаия 9,7. Иов 37,25. Дан. 2,44; 7, 14. Мих. 5, 2. Лук. 1, 33.

35. Ошондо Ыйса аларга айтты: дагы бир аз убакыт жарык силер менен болот; силерди караңгылык каптабас үчүн, жарык болгончо жүргүлө; ким караңгылыкта жүрө турган болсо, каякка бараpын билбейт;

36. жарыктын уулдары болуш үчүн, жарык силер менен болгончо, жарыкка ишенгиле. Муну айтып, Ыйса четке кетти жана алардан жашырынып калды.

37. Алардын алдында Ал көп ажайыптарды көрсөтсө да, алар Ага ишенишкен жок,

38. Исаия пайгамбардын сөзү ордунан чыксын: «Теңир! бизден уккан кабарга ким ишенди жана Теңирдин кудрети кимге айкын болду?» Исаия 53,1. Рим. 10,16.

39. Исаиядан дагы сөз айтылган себебинен алар ишене албады,

40. *(ал айтты:) «Ал бул элдин* көздөрүн сокур кылды жана жүрөгүн ташка айландырды, көздөрү менен көрбөсүн жана жүрөгү менен баамдабасын жана Мен аларды айыктыруу үчүн *(Мага)* кайрылбасын». Исаия 6, 9–10. Матф. 13,14. Марк. 4,12. Лук. 8,10. Ап. ишт. 28,26. Рим. 11,8.

41. Муну Исаия Анын атагын көргөндө жана Ал жөнүндө сүйлөгөндө, айтты.

42. Ошондой болсо да башкаруучулардан далайы Ага ишенип калды, бирок фарисейлерден коркуп жана синагогадан чыгарылбас үчүн, тууралыгын ырастаган эмес;

43. анткени Кудайдын ардактаганынан көрө алар адамдардын жактырганын жакшы көрүштү. Иоан. 5,44.

44. Ыйса болсо катуу үн чыгарды жана айтты: Мага

ким ишенсе, Мага эмес, бирок Мени Жиберүүчүгө ишенип жатат;

45. жана Мени ким көрсө-ал Мени Жиберүүчүнү көрүп жатат.

46. Мен жарык болуп дүйнөгө келдим, себеби ар ким Мага ишенүүчү караңгылыкта калбасын; Иоан. 3,19.

47. жана эгер ким Менин сөздөрүмдү укса жана ишенбесе, Мен аны соттобоймун; анткени дүйнөнү соттоо үчүн эмес, бирок дүйнөнү куткаруу үчүн Мен келдим; Иоан. 3,17.

48. Мени ким жаратпай койсо жана Менин сөздөрүмдү ким кабыл албаса, ошонун соттоочусу бар: Мен сүйлөгөн сөзүм акыркы күндө аны соттойт; Марк. 16,16.

49. анткени Мен Өз алдымча сүйлөгөн эмесмин, бирок Мени жиберген Атам, эмне сүйлөй турганымды жана эмне айта турганымды Мага көрсөтмө берди; Иоан. 14,10.

50. жана Анын көрсөтмөсү түбөлүк өмүрү экенин Мен билемин. Ошентип, Мен эмне айтсам, Атам Мага айткандай, айтамын.

## 13—БӨЛҮМ

*1. Ыйса шакирттеринин буттарын жууп, аларга момундукту үйрөтүп жатат. 21. Ага бирөө чыккынчылык кыла турганын Ал алдын ала айтат. 27. Шайтан Жүйүттүн ичине киргенден кийин, ал коомду таштап кетет. 34. Ыйса Өзүнүн шакирттерине жаңы осуят берип жатат, 36. Пётрдун баш тартуусун алдын ала айтат.*

1. ПАСХА майрамдын алдында, бул дүйнөнү таштап кетүү жана Атасына кайтуу убагы келгенин Ыйса билип, Ал дүйнөдө Өзүнүн болгондорун кандай сүйсө, ошондой эле аларды аягына чейин сүйдү. Матф. 26,2; Марк. 14,1.

2. Жана кечки тамактын убагында, качан шайтан

Симондун Жүйүт Искариот дегендин жүрөгүнө, Ага чыккынчылык кылууну, киргизгенде,

3. Атасы бүт баарысын Анын колдоруна бергенин жана Ал Кудайдан келгенин жана Кудайга кайта бара турганын Ыйса билип, Матф. 11,27; 28,18.

4. кечки тамактан туруп, *Өзүнүн тыш* кийимин чечинип, сүлгүнү алып, курчанды; Лук. 17,8; 27,27.

5. анан кийин чылапчынга суу куюп, шакирттеринин буттарын жууй жана белине таңылган сүлгүсү менен сүртө баштады.

6. Симон Пётрга жакын келди жана ал Ага айтты: Мырза! менин буттарымды Сен жууй тургансыңбы?

7. Ыйса ага жооп айтты: Мен эмне кылып жатканымды сен азыр билбейсиң, кийин түшүнөсүң.

8. Пётр Ага айтты: эч качан менин буттарымды жуубайсың. Ыйса ага жооп айтты: эгер сени жуубасам, Мени менен жалпылыгың болбойт.

9. Симон Пётр Ага айтты: Мырза! жалаң менин буттарымды гана эмес, колдорумду жана башымды да жууп бер.

10. Ыйса ага айтты: ким жуулуу болсо, анын буттарын гана жууш керек, анткени бүт таза экен; силер да таза экенсиңер, бирок баарыңар эмес. Иоан. 15,3.

11. Анткени Ал Өзүнүн чыккынчысын билди, ошол үчүн Ал айтты: бардыгыңар эле таза эмессиңер.

12. Алардын буттарын качан жууп бүткөндө жана Өзүнүн кийимдерин кийгенде, ошондо кайта жамбаштап жатып, аларга айтты: Мен силерге эмне кылганымды билесиңерби?

13. Силер Мени Устат жана Мырза деп ат койдуңар жана туура айтып жатасыңар, анткени Мен ошол экенмин. 1. Кор. 8,6; 12,3. Филип. 2,11.

14. Ошентип, эгер Мен, Мырза жана Устат болуп, силерге буттарыңарды жууп берген болсом, анда силер да

бириңер бириңердин буттарыңарды жууп беришиңер керек:

15. анткени Мен силерге кандай кылсам, силер да ошондой кылуу үчүн, Мен силерге үлгү көрсөттүм.

16. Чынын, чынын айтамын силерге: кул өзүнүн ээсинен чоң эмес жана өкүл тапшырма берүүчүдөн чоң эмес. Матф. 10,24. Лук. 6,40. Иоан. 15,20.

17. Эгер муну билсеңер, анда аткарганда, силер бактылуу болосуңар.

18. Айтканым баарыңар жөнүндө эмес: силерден кайсыларды тандап алганмын, аларды Мен билемин. Бирок жазылганы ордунан чыксын: «Мени менен бирге нан жеп турганы Мага аягыны көтөрдү».

Забур 40,10. Ап. ишт. 1,16.

19. Бул ордунан чыга электе Мен баарысын силерге айттым; ошентип, ордунан чыкканда, бул Мен экендигиме силер ишенип каласыңар. Иоан. 14,29.

20. Чынын, чынын айтамын силерге, Мен жибергенди кабыл алган ким болсо-Мени кабыл алат; Мени ким кабыл алса, ал Мени Жибергенди кабыл алат.

Матф. 10,40. Лук. 10,16.

21. Муну айтып, Ыйсанын уруку кайгыланды жана күбөлөндүрүп айтты: чынын, чынын айтамын силерге, силерден бирөө Мага чыккынчылык кылат.

Матф. 26,21. Марк. 14,18. Лук. 22,21.

22. Ошондо шакирттери бирине бири карап, Ал ким жөнүндө айтып жатканына айран-таң калышты.

23. Шакирттеринин бирөө, Ыйса сүйгөнү, жанбаштап жатканда, башын Ыйсанын көкүрөгүнө койгон болчу;

Иоан. 21,20.

24. ошого Симон Пётр ишарат кылды,айтып жатканы ким экенин сурап алсын,-деп.

25. Ал Ыйсанын көкүрөгүнө кыналып, Ага айтты: Мырза! ошол ким экен?

26. Ыйса жооп айтты: Мен бир кесим нанды малып кимге беремин, ошол экен. Жана, бир кесим нанды малып, Искариот деген Симондун Жүйүтүнө берди.
27. Жана бул кесим нандан кийин анын ичине ибилис кирди. Ошондо Ыйса ага айтты: эмне кылып жатканыңды тез кыл.
28. Бирок жанбаштап жаткандардын эч кимиси, муну ага Ал эмне үчүн айтты, түшүнбөдү.
29. Жүйүттүн колунда намыян болгондуктан, кээ бирөөлөрдүн ойлогону: «майрамга бизге керек нерсени сатып ал» же жакырларга бир демени берсин деп,-Ыйса ага айтты деп түшүнүштү.
30. Ал, бул кесим нанды алып, ошол замат тышка чыкты; түндөгү убакыт болчу.
31. Ал тышка чыккандан кийин, Ыйса айтты: эми Адам Уулунун атагы көтөрүлдү жана Анын ичинде Кудайдын атагы көтөрүлдү; Иоан. 12, 23.
32. эгер Анын ичинде Кудайдын атагы көтөрүлгөн болсо, анда Кудай Өзүнүн ичинде Анын атагын да көтөрөт жана бат эле Анын атагын көтөрөт.
33. Балдар! силер менен Мен дагы көп эмес убакыт боломун; Мени издейсиңер жана: Мен каякка барамын, силер бара албайсыңар, деп Мен Иудейлерге айтканымдай, силерге да азыр айтып жатамын. Иоан. 7,34; 8,21.
34. Силерге жаңы осуят беремин, бириңерди бириңер сүйгүлө: Мен силерди сүйгөндөй, силер да бириңерди бириңер сүйгүлө. Иоан. 15,12; 1. Иоан. 3,11; 1. Фес. 4,9.
35. Эгерде өзүңөрдүн araңарда сүйүү болсо, ошондо адамдардын баарысы силердин Менин шакирттерим экениңерди билип алышат.
36. Симон Пётр Ага айтты: Мырза! Сен каякка барасың? Ыйса ага жооп айтты: Мен каякка барамын, азыр сен Менин артыман бара албайсың, кийин Менин артыман барасың.

37. Пётр Ага айтты: Мырза! Сенин артыңан мен азыр эмнеге бара албаймын? Сен үчүн мен жанымды коюп коёмун.

38. Ыйса ага жооп айтты: жаныңды Мен үчүн коюп коёсуңбу? чынын, чынын айтамын сага: сен үч жолу Менден баш тартканча, короз чакырбайт.

Матф. 26,34. Марк. 14,30. Лук. 22,34.

## 14—БӨЛҮМ

*1. Шакирттерди алып кетүү үчүн келемин деп, убадасын бергени менен, Ыйса аларды сооротуп жатат. 10. «Мен Атамдын ичиндемин жана Атам Менин ичимде экен». 13. Дубанын артыкча мааниси. 16. Ыйык Урукту жиберүүнүн убадасы. 27. Ыйса шакирттерине Өзүнүн тынчтыгын беремин деп жатат.*

1. ЖҮРӨГҮҢӨР калкылдабасын; Кудайга ишенгиле жана Мага ишенгиле.

2. Менин Атамдын үйүндө көп турак жайлары бар; эгерде ушундай болбосо, Мен силерге айтат элем. Силерге жай даярдоо үчүн барамын.

3. Жана барып, силерге жай даярдап бергенден кийин, кайта келемин жана силерди Өзүмө алып коёмун, Мен болгон жерде силер да болуу үчүн. Иоан. 17,24; 1. Фес. 4,17.

4. Мен кайда барамын, силер билесиңер жана жолун да билесиңер.

5. Тома Ага айтты: Мырза! Сен кайда барасың, биз билбейбиз; жана жолун биз кантип биле алабыз?

6. Ыйса ага айтты: Мен жол, чындык жана өмүр экенмин; Мен аркылуу болбосо, Атама эч ким келбейт;

Исаия 35,8. Иоан. 1,14.17; 6,33.40; 8,32; 10,28; 11,25; 1. Иоан. 5,20. Еф. 1,13.

7. эгер Мени тааный турган болсоңор, анда Менин Атамды да тааный турган элеңер; жана мындан ары Аны

таанып жатасыңар жана Аны көрдүңөр.

8. Филипп Ага айтты: Мырза! Атаңды бизге көрсөтүп бер жана бизге жетишет.

9. Ыйса ага айтты: Филипп, ошончолук убакыт Мен силер менен болуп жатамын жана сен Мени таанбайсың? Мени ким көрдү-Атамды көрдү; «бизге Атаңды көрсөтүп бер» деп,-сен кантип айтасың?

10. Мен Атамдын ичиндемин жана Атам Менин ичимде экенине сен чын эле ишенбейсиңби? Мен силерге сүйлөгөн сөздөрүмдү Өзүмдөн сүйлөбөймүн; Менин ичимде ар дайым болуп турган Атам, Ал иштерин аткарып жатат.

11. Мен Атамдын ичинде жана Атам Менин ичимде экендигине Мага ишенгиле; эгер ошондой болбосо, иштеримдин өзүнөн Мага ишенгиле.

12. Чынын, чынын силерге айтып жатамын: Мен аткарып жаткан иштерди, Мага ишенүүчү да аткарат жана мындан чоңун да аткарат; анткени Мен Менин Атама бара жатамын.

13. Жана эгер Менин атымдан *Атамдан* бир демени сурасаңар, аны кылып беремин, Атамдын атагы Уулу аркылуу көтөрүлсүн. Матф. 7,7. Марк. 11,24. Лук. 11,9. Иоан. 15,7; 16,23. Жак. 1,6.

14. Эгер Менин атымдан бир демени сурасаңар, аны Мен кылып беремин.

15. Эгер Мени сүйүп турган болсоңор, Менин осуяттарымды сактагыла.

16. Жана Мен Атамдан өтүнүп аламын жана Ал силерге башка Сооротуучуну берет, ал түбөлүккө силер менен болсун,

17. чындыктын Урукун;Аны дүйнө кабыл ала албайт, себеби-Аны көрбөйт жана Аны таанбайт; силер болсо Аны таанйсыңар, анткени Ал силер менен болуп жатат жана силердин ичиңерде болот. Иоан. 16,13; 1. Кор. 2,14.

18. Силерди жетим калтырбаймын; силерге келемин.
19. Дагы бир аздан кийин дүйнө Мени көрбөйт; силер болсо Мени көрөсүнөр, анткени Мен тирүүмүн, силер да тирүү болосуңар. Иоан. 11,25; 1. Фес. 4,14.
20. Мен Атамдын ичинде экендигими жана силер Менин ичимде жана Мен силердин ичиңерде экендигин ошол күнү билип каласыңар.
21. Менин осуяттарым кимде бар болсо жана аларды сактаса, ал Мени сүйөт; ал эми Мени ким сүйсө, аны Менин Атам да сүйөт жана Мен да аны сүйөмүн жана ага Өзүм пайда боломун.
22. Искариот эмес Иуда Ага айтты: Мырза! бул эмне деген, Сен дүйнөгө эмес, бизге эле пайда болгонун каалайсың?
23. Ыйса ага жооп айтты: Мени ким сүйсө, ал Менин сөзүмдү сактайт; жана Менин Атам аны сүйөт жана Биз ага келебиз жана ошонукунда турак жай кылып алабыз. Зах. 2,10; 1. Кор. 3,16. Аян. 3,20.
24. Мени сүйбөгөн-Менин сөздөрүмдү сактабайт; силер угуп турган сөз болсо, Меники эмес, бирок Мени жиберген Атамдыкы. Иоан. 12,49.
25. Муну Мен силер менен болуп жүргөндө силерге айттым.
26. Атам Менин атымдан жибере турган Сооротуучу, Ыйык Рух, баарын силерге үйрөтөт жана Мен силерге эмне айтканымдын баарын силерге эске салат. Иоан. 15,26.
27. Силерге тынчтык калтырамын, Менин тынчтыгымды силерге беремин: Мен силерге бергеним-дүйнөнүн бергениндей эмес. Жүрөгүңөр калкылдабасын жана заада болбосун. Филип. 4,7.
28. Мен силерге айтканымды силер уккансыңар: «*силерден* кетемин жана силерге кайта келемин»,-деп. Эгер силер Мени сүйүп турган болсоңор, «Атама бара-

мын» деп Мен айтканым үчүн силер кубанат элеңер; анткени Менин Атам Менден чоң.

29. Жана мына, бул ордунан чыкканда, силер ишенип каласыңар деп, ордунан чыга электе Мен силерге бул жөнүндө айттым.

30. Силер менен Мен дагы көп сүйлөбөймүн, анткени бул дүйнөнүн бийлөөчүсү келе жатат жана Менден эчтемесин таппайт. Иоан. 12,31; 16,11.

31. Бирок Мен Атамды сүйгөнүмдү жана Атам Мага көрсөткөндөй, ошондой кылып жатканымды дүйнө билсин: тургула, ушул жерден кетели. Иоан. 10,18. Евр. 10,7.

## 15—БӨЛҮМ

*1. Жүзүмдүн сабагы жана бутактары. 15. Мындан ары кулдар эмес бирок жан жолдоштор. 18. Ыйсанын шакирттерин жек көрүүсү жана аларды дүйнө жагынан кубалоо. 26. Ыйык Урукту жиберүүнүн убадасы.*

1. МЕН чын жүзүм Сабагы экенмин, Менин Атам болсо-Жүзүмчү.

2. Жемиш бербеген, Мендеги ар бутакты Ал ылгап кетирет; жана жемиш берген ар бутакты, көбүрөөк жемиш берүү үчүн тазалайт. Матф. 15,13. Гал. 5,22.

3. Мен силерге насият тараткан сөзүм аркылуу силер эми тазалангансыңар. Иоан. 13,10; 1. Иоан. 2,7.

4. Менин ичимде болгула, жана Мен силердин ичиңерде боломун. Бутак өзүнчө, эгер сабагынын үстүндө болбосо, жемиш бере албаганындай, ошондой эле силер да, эгерМенин ичимде болбосоңор, жемиш бере албайсынар.

5. Мен Жүзүм Сабагы экенмин, силер болсо- бутактар; ким Менин ичимде болсо жана Мен анын ичинде болсом, ал көп жемиш бере турган; анткени Менсиз эчтемени кыла албайсыңар; Ап. ишт. 4,12.

6. Менин ичимде ким болбосо, бутактай тышка ыргытылынат жана куурайт; ошондой бутактарды болсо жыйышат жана отко ыргытат, жана алар күйүп кетет;
Иез. 15,4. Матф. 3,10; 7,19.

7. эгер Менин ичимде болсоңор жана Менин сөздөрүм силердин ичиңерде болсо, анда, эмне кааласаңар, сурагыла жана силерге болот. Иоан. 14,13; 16,23; 1. Иоан. 3,22.

8. Эгер силер көп жемиш бере турган болсоңор жана Менин шакирттерим болсоңор, аны менен Менин Атамдын атагы көтөрүлөт.



9. Атам Мени кандай **сүйсө,** Мен да силерди сүйгөм; Менин сүйүүмдө болгула.

10. Эгерде Менин осуяттарымды сактасаңар, Менин сүйүүмдө болосуңар, ошондой да Мен Менин Атамдын **осуяттарын сактагам жана Анын сүйүүсүндө болуп жатамын.**

11. Муну Мен силерге айттым, ошону менен Менин

кубанычым силердин ичиңерде болсун жана силердин кубанычыңар толук болсун.

12. Бул Менин осуятым, Мен силерди сүйгөнүмдөй, ошондой эле силер бири-бириңерди сүйгүлө.

Иоан. 13,34; 1. Иоан. 3,11; 4,21. Еф. 5,2;1. Фес. 4,9.

13. Өзүнүн жан жолдоштору үчүн бирөө өзүнүн жанын берип койсо, мындан чоң сүйүү жок.

14. Менин жан жолдошторум силер, эгерде Менин осуятымды сактасаңар.

15. Мен эми силерди кулдар деп атабаймын, анткени кул анын ээси эмне кылып жатканын билбейт; бирок Мен силерди жан жолдоштор деп атадым, себеби, Менин Атамдан укканымдын баарын силерге айтып бердим.

Еф. 1,9; 3,5.

16. Силер Мени тандаган жоксуңар, бирок Мен силерди тандап алдым жана силер барып, жемиш берүү үчүн, жана силердин жемишиңер туруктуу болсун, жана Атамдан Менин атымдан эмне сурасаңар да, Ал силерге берсин деп силерди коюп алдым. Марк. 16,15.

17. Силерге осуятым бул, бири-бириңерди сүйгүлө.

18. Эгер дүйнө силерди жек көрсө, билгиле, силерден ириде Мени жек көргөн. 1. Иоан. 3,13.

19. Эгерде силер дүйнөдөн болсоңор, анда дүйнө өзүнүкүн жакшы көрөт эле: эми силер дүйнөдөн эмессиңер, бирок дүйнөдөн Мен силерди тандап алганмын, ошол үчүн дүйнө силерди жек көрүп жатат.

20. Мен силерге айткан сөзүм эсиңерде болсун: кул өзүнүн ээсинен чоң эмес. Эгер Мени кубалашкан болсо, силерди да кубалашат; эгер Менин сөзүмдү сакташкан болсо, силердин сөзүңөрдү да сакташат.

Матф. 10,24; 24,9. Марк. 13,9. Лук. 21,12. Иоан. 13,16.

21. Бирок мунун баарысын Менин атым үчүн силерге кылышат, себеби Мени Жибергенди таанышпайт.

Иоан. 16,3.

22. Эгер Мен келбесем жана аларга айтпасам, анда

алардын күнөөсү жок эле: эми болсо алардын күнөөлөрүн актарлык чаралары жок.

23. Мени ким жек көрсө, Менин Атамды да жек көрөт.

24. Алардын арасында башка эч бирөө көрсөтпөгөн иштерди эгер Мен көрсөтпөсөм, анда алардын күнөөсү жок эле; эми болсо көрүштү да Мени жана Менин Атамды жек көрүп калышты.

25. Бирок алардын заңында жазылган сөзү ордунан чыксын: «бекер эле Мени жек көрүштү».

Забур 68,5. Забур 34,19.

26. Мен силерге Атамдан жибере турган Сооротуучу, Атамдан чыга турган чындыктын Уруку келгенде, Ал Мен жөнүндө күбөлөндүрөт; Лук. 24,49. Иоан. 14,26.

27. ошондой эле силер да күбөлөндүрөсүңөр, себеби Мени менен башынан бери силер болдуңар.

Ап. ишт. 1,8; 2,32; 1. Петр. 5,1.

## 16—БӨЛҮМ

*1. Дүйнөдөн Өзүнүн кайтуусун жана ишенүүчүлөрдү кубалай турган убакыттарды Ыйса алдын ала айтып жатат. 7. Дүйнөнүн айыбын ашкере кыла турган Ыйык Урукту жиберүүнү Ал убада берип жатат. 16. «Мен Атама барамын». 24. «Ушу убакка дейре Менин атымдан силер эчтемени сураган эмессиңер; сурагыла жана аласыңар.» 33. «Кыйынчылыкка бой бербегиле: Мен дүйнөнү жеңип чыктым.»*

1. СИЛЕР азгырылбас үчүн, Мен силерге муну айттым.

2. Синагогалардан силерди куук жиберишет; силерди өлтүргөн ар ким ошону менен Кудайга кызмат кылып жатамын деп,- ойлогондордун убагы да келе жатат.

3. Ошондой кылышкандарынын себеби- Атамды да, Мени да билешпеди. Иоан. 15,21.

4. Ошол убакыт келгенде, бул жөнүндө Мен силерге айтканымды эсиңерге түшүрсүн деп, Мен силерге муну айттым; башынан силерге муну айтпаганымдын себеби — Мен силер менен болгонмун. Матф. 9,15. Иоан. 14,29.

5. Эми болсо, Мени Жибергенге барамын, жана «кайда барасың?» деп- силерден Мени эч ким сурабайт. Иоан. 7,33.

6. Бирок Мен силерге муну айтып бергендиктен жүрөгүңөр кайгыга толду.

7. Бирок Мен чындыгын силерге айтып жатамын: Менин барганым силер үчүн жакшы; анткени, Мен барбасам, Сооротуучу силерге келбейт; эгерде барсам, Аны силерге жиберемин, Иоан. 15,26.

8. жана Ал келип, күнөө жөнүндө, адилеттик жөнүндө жана сот жөнүндө дүйнөнү ашкере кылат:

9. Күнөө жөнүндө, анткени Мага ишенишпейт;

10. Адилеттик жөнүндө,- анткени Атама Мен барамын жана мындан ары Мени дагы көрбөйсүңөр;

11. Сот жөнүндө болсо, — анткени бул дүйнөнүн төрөсү соттолгон. Иоан. 12,31; 14,30. Кол. 2,15.

12. Дагы көп силерге айта турганым бар, бирок силер азыр батыра албайсыңар.

13. Бирок чындыктын Уруку качан келгенде, силерди ар кандай чындыкка үйрөтөт; Өзү жөнүндө ал айтпайт, бирок эмнени укса, айтат жана келечекти силерге жарыялап берет. Матф. 10,19.

14. Ал Мени даңктуу кылат, себеби Менден алат жана силерге жарыялап берет.

15. Атамда эмне бар экен, бүт Меники; ошондуктан Мен айттым: Менден алат жана силерге жарыялап берет. Иоан. 17,10.

16. Дагы бир аз убактан кийин силер Мени көрбөйсүңөр жана кайта бир аз убактан кийин Мени көрөсүңөр, анткени Мен Атама барамын.

17. Ошондо Анын шакирттеринин кээ биреөлөрү бирине- бири айтышты: Ал бизге эмнени айтып жатат: «дагы бир аз убактан кийин Мени көрбөйсүңөр жана кайта бир аз убактан кийин Мени көрөсүңөр», жана «Мен Атама барамын»?

18. Мына ошентип алар айтышты: Ал эмне дейт: «дагы бир аз убактан кийин»? Айтып жатканын түшүнбөйбүз.

19. Андан сурайбыз дегенин Ыйса баамдаганда, аларга айтты: «дагы бир аз убактан кийин Мени көрбөйсүңөр жана кайта бир аз убактан кийин Мени көрөсүңөр», деп Менин айтканым жөнүндө бириңерден бириңер сурап жатасыңарбы?

20. Чынын, чынын силерге айтып жатамын: силер ыйлайсыңар жана өксөп каласыңар, дүйнө болсо кубанат; силер капалуу болосуңар, бирок силердин капаңар кубанычка айланып калат.

21. Аял төрөр убакта, анын убагы келгендиктен убайым тартат; бирок баланы төрөп алгандан кийин, дүйнөгө адам төрөлгөнү үчүн кубанычтан убайымды эстебейт.

22. Ошондой да силер азыр убайым тартып жатасыңар; бирок Мен силерди кайта көрөмүн жана силердин жүрөгүңөр кубанат жана силердин кубанычыңарды силерден эч ким тартып албайт.

Лук. 24,41; 52. Иоан. 20,20; 1. Петр. 1,8.

23. Жана ошол күнү силер Менден эч нерсе сурабайсыңар. Чынын, чынын силерге айтып жатамын: Атамдан Менин атымдан эмне тууралуу сурасаңар да силерге берет.

Матф. 7,7. Марк. 11,24.
Лук. 11,9. Иоан. 14,13; 15,7 Жак. 1,6.

24. Ушу убакка дейре Менин атымдан силер эчтемени сураган эмессиңер; кубанычыңар толук болуу үчүн сурагыла жана аласыңар.

25. Ушул убакка дейре Мен силерге үлгүлүү аңгемелер менен сүйлөдүм; бирок Атам жөнүндө силерге ачык жарыялай турганым, үлгүлүү аңгемелер менен сүйлөбөй турган убак келе жатат.

26. Ошол күнү Менин атымдан сурайсыңар жана Мен силер үчүн Атамдан сураймын деп, силерге айтпаймын:
Рим. 8,34.

27. анткени Атам Өзү силерди жакшы көрөт, себеби силер Мени жакшы көрүп калдыңар жана Мен Кудайдан келгениме ишендиңер.
Иоан. 17,25.

28. Мен Атамдан чыгып, дүйнөгө келдим; жана дүйнөнү, кайта таштап, Атама барамын.

29. Анын шакирттери Ага айтышты: мына азыр Сен эч үлгүлүү аңгеме менен эмес, ачык сүйлөп жатасың.

30. Сенин баарын билгениңди жана Сенден бирөө сураганына зарылдыгың жок экенин азыр көрүп жатабыз; ошондуктан Сен Кудайдан келгениңе ишенип жатабыз.

31. Ыйса аларга жооп айтты: азыр ишенип жатасыңарбы?

32. Мына, убакыт келе жатат жана келип калды, ошондо силер, ар кимиңер өз тарабыңарга кетесиңер жана Мени жалгыз калтырасыңар; бирок Мен жалгыз эмесмин, себеби- Атам Мени менен.
Матф. 26,31. Марк. 14.27.

33. Менде силерге тынчтык болуу үчүн, муну Мен силерге айттым. Дүйнөдө силер убайым тартасыңар; бирок кыйынчылыкка бой бербегиле: Мен дүйнөнү жеңип чыктым.
1. Иоан. 4,4; 5,4; 1. Кор. 15,57.



## 17—БӨЛҮМ

*1. Дүйнөдөн кайтуунун алдында болгон Ыйсанын дин башчылык дубасы: 9. Анын шакирттери үчүн, 20. алардын сөздөрүнүн негизинде чыга турган ишенүүчүлөр үчүн, 23. бүт дүйнө үчүн.*

1. БУЛ сөздөрдөн кийин Ыйса көздөрүнү асманга көтөрүп айтты: Атам! убагы келди: Өз Уулуңду даңктуу кыл, Сенин Уулуң да Сени даңктуу кылсын. Иоан. 12,23.

2. Анткени бүтүн адамдар үстүнөн бийлик кыла турганын Сен Ага бергенсиң, Сен Ага бергендердин бардыгына аны менен Ал түбөлүк өмүрдү берсин.
Матф. 28,18. Евр. 2,5—8. Дан. 7,14.

3. Түбөлүк өмүрү ошол: Сени, жалгыз чын Кудайды жана Сен жиберген Ыйса Христосту таанышсын.
Иоан. 6,29; 1. Иоан. 3,23.

4. Мен Сени жерде даңктуу кылдым, Сен Мага аткаруу үчүн тапшырган ишти орундадым.

5. Ата, Сендеги дүйнөнүн жаралышынан мурда Сенин жанында Менде болгон даңк менен Сен Мени эми Өзүңдө даңктуу кыл. Аян. 5,12.

6. Сен Мага дүйнөдөн алып берген адамдарга Мен Сенин атыңды ачып бердим; алар Сеники болчу жана Сен аларды Мага бердиң жана алар Сенин сөзүңдү сактап алышты. Иоан. 18,9.

7. Сен Мага эмне берсең, бүт баары Сенден экендигин алар эми түшүнүштү;

8. анткени, Сен Мага берген сөздөрүңдү, Мен аларга өткөрүп бердим, жана алар кабыл алышты жана Менин Сенден келгенимди алар туура түшүнүштү, жана Сенин Мени жибергениңе ишенип калышты. Иоан. 16,27.

9. Мен алар тууралуу өтүнөмүн; бүт дүйнө үчүн эмес, Сен Мага бергендериң үчүн гана өтүнөмүн, анткени алар Сеники.

10. Жана Меники бүт Сеники жана Сеники-Меники экен: жана алардын ичинде Мен даңктуу болдум.

Иоан. 16,15.

11. Мен мындан ары дүйнөдө жокмун, бирок алар дүйнөдө экен, Мен болсом Сага барамын. Ыйык Атам! Сен Мага бергендерди Өзүңдүн атыңда сактап бер, алар Биздей бирдикте болушсун. Иоан. 10,30. Еф. 4,3.



12. Мен алар менен дүйнөдө болгонумда, Мен аларды Сенин атыңда сактадым; Сенин Мага бергендериңди сактадым жана өлүмгө калган уулдан башка, алардан эч Мен ким жоголгон эмес, Жазуусу ордунан чыксын.

Забур 108, 8, 17. Иоан. 18,9.

13. Эми болсо Мен Сага барамын жана дүйнөдө муну айтып жатамын, ошону менен Менин кубанычым алардын ичинде толук болсун.

14. Сенин сөзүңдү Мен аларга өткөрүп бердим жана дүйнө аларды жек көрүп калды, анткени Мен дүйнөдөн болбогондой, алар да дүйнөдөн эмес. Иоан. 8,23.

15. Сенден аларды дүйнөдөн алууну өтүнбөймүн, бирок аларды каардуудан сактаганыңды өтүнөмүн.

16. Мен дүйнөдөн болбогондой, алар да дүйнөдөн эмес.

17. Өзүңдүн чындыгың менен аларды ыйык кыл; Сенин сөзүң чындык экен. Забур 118,142. Иоан. 14,6.

18. Сен Мени дүйнөгө кандай жиберсең, ошондой эле Мен да аларды дүйнөгө жибердим, Исаия 61,1.

19. жана алар үчүн Мен Өзүмдү ыйык кыламын, ошону менен алар да чындыгы менен ыйык болушсун. Евр. 9,14.

20. Жалаң алар үчүн өтүнбөймүн, бирок алардын сөзүнүн негизине Мага ишенүүчүлөр үчүн дагы:

21. алар баары бирдикте болушсун: Ата, Сен Менин ичимде жана Мен Сенин ичинде кандай болушсак, ошондой эле алар Биздин ичибизде бирдикте болушсун, — Сен Мени жибергениңе дүйнө ишенсин. Иоан. 17,11.

22. Жана Сен Мага берген атакты, Мен аларга бердим, Биз бирдикте болгонубуздой алар да бирдикте болушсун;

23. Мен алардын ичинде жана Сен Менин ичимде болуп, алар бирдиктин толугуна жетишсин, жана Сенин Мени жибергениңди жана Мени кандай сүйсөң, ошондой эле аларды сүйгөнүңдү дүйнө билип алсын.

24. Ата! кайсыларды Сен Мага бердиң, Мен кайда боломун, Мени менен ошо жерде алар да болгонун каалаймын, Сен Мага берген атагымды көрүшсүн, анткени дүйнөнүн болумушунан ириде Мени сүйгөнсүң.
Иоан. 12,26.

25. Адил Атам! дүйнө Сени тааныган жок; Мен бол-

сом Сени тааныдым, булар да Сенин Мени жибергениңе түшүнүштү;

26. жана Сенин Мага болгон сүйүүң алардын ичинде болсун жана Мен алардын ичинде болоюн деп, Сенин атыңды Мен аларга ачып бердим жана ачып беремин.
Иоан. 15,15.

## 18—БӨЛҮМ

*1. Ыйса шакирттери менен Кедрон суу шарынын ары жагына жемиштүү бакка чыгып бара жатат. 18. Жүйүттүн чыккынчылыгы жана Ыйсаны камоо. 19. Ыйса дин башчылардын алдында. 25. Пётрдун баш тартуусу. 29. Ыйса Пилаттын алдында.*

1. **МУНУ** айтып, Ыйса Өзүнүн шакирттери менен Кедрон суу шарынын ары жагына чыкты. Өзү жана Анын шакирттери андагы бакка кириштi. Матф. 26,36.

2. Бул жерди Анын чыккынчысы Жүйүт да билген, себеби- Ыйса Өзүнүн шакирттери менен ошо жерде бат-бат жыйылышкан болчу.

3. Ошондуктан Жүйүт, аскер тобун жана диний башчылар менен фарисейлеринин кызматчыларын алып, шаманалар, чырактар жана жабдык менен ошо жерге келди. Матф. 26,47. Марк. 14,43. Лук. 22,47. Ап. ишт. 1,16.

4. Ыйса болсо, эмне болорун баарын билип, чыкты жана аларга айтты: кимди издейсиңер?

5. Ага жооп беришти: Назареттик Ыйсаны. Ыйса аларга айтты: Ошол Менмин. Алар менен Анын чыккынчысы Жүйүт да турду.

6. Жана аларга «Ошол Менмин» деп айтканда,- алар артка чегиништи жана жерге жыгылышты.

7. Дагы алардан сурады: кимди издейсиңер? Алар айтышты: Назареттик Ыйсаны.

8. Ыйса жооп берди: ошол Менмин деп силерге айткам; ошентип, эгер Мени издесеңер, буларды коё бергиле, бара берсин,-
9. Ал айткан сөз ордунан чыксын: Сен Мага бергендериңден, Мен эч кимди жоготкон эмесмин. Иоан. 17,6,12.
10. Симон Пётр болсо, өзүнүн жанына кылыч алып жүрүп, аны сууруп жана диний башчысынын кулун урду жана анын оң кулагын шылып алды; кулдун аты Малх болчу. Матф. 26,51.
11. Бирок Ыйса Пётрга айтты: кылычты кынына сал; Атам Мага берген чөйчөктү кантип эле ичпейин?
12. Ошондо аскерлер жана миң аскер башчысы жана Иудейлердин кызматчылары Ыйсаны алышты жана Анын колдорун байлашты,
13. жана Аны мурун Аннага ээрчитип барышты; анткени ал ошо жылдагы диний башчысы Каиафанын кайын атасы болчу. Матф. 26,57. Марк. 14,53. Лук. 22,54.
14. Эл үчүн бир киши өлсө жакшыраак деп-, Иудейлерге кеңеш берген Каиафа деген ошол болчу. Иоан. 11,50.
15. Ыйсанын артынан баргандары- Симон Пётр жана башка бир шакирт; бул шакирт болсо диний башчысына тааныш болчу жана Ыйса менен бирге диний башчысынын короосуна кирди.
16. Пётр болсо сыртында, эшиктин тышында турду. Анан кийин диний башчысына тааныш болгон башка шакирт чыкты жана эшикти кайтаруучу кызга айтты жана Пётрду ичине киргизди.
17. Ошондо эшикти кайтаруучу күң Пётрга айтты: Бул кишинин шакирттеринен сен да эмес белең? Ал айтты: жок. Матф. 26,69. Марк. 4,66. Лук. 2,56.
18. Бирок да кулдар жана кызматчылар, суук болгондуктан, от жагышып, жылынып турушкан; Пётр да алар менен жылынып турган болчу.

19. Диний башчысы болсо Ыйсадан Анын шакирттери жөнүндө жана Анын окутуусу жөнүндө сурады.

20. Ыйса ага жооп айтты: Мен дүйнөгө ачык сүйлөгөм; Мен дайыма синагога жана ийбадаткананын ичинде окуткам, ошол жерлерде Иудейлер дайыма жыйылышат, жана жашырын эчтеме сүйлөгөн эмесмин.

21. Менден эмнеге сурап жатасың? уккандардан сура, аларга Мен эмне айткам; Мен эмнени айттым, мына, булар билишет.

22. Ал муну айтканда, кызматчылардын бирөө жакын турган болчу, Ыйсанын бетин урду жана айтты: диний башчысына Сен ошентип жооп бересиңби?

23. Ыйса ага жооп айтты: эгерде Мен жаман айткан болсом, жаман болгонун көрсөт; эгерде жакшы болсо, эмне үчүн сен мени урасың?

24. Анна Анын колдорун байланган боюнча, Каиафа деген диний башчысына жиберди. Марк. 14,53. Лук. 22,54.

25. Симон Пётр болсо жылынып турган. Ошондо ага айтышты: Анын шакирттеринен сен да эмес белең? Ал танды жана айтты: жок.

26. Диний башчысынын кулдарынын бирөө, Пётр кулагын шылып алгандын тууганы, айтты: бактын ичинде Аны менен бирге сени да көргөн эмес белем?

27. Пётр кайта танды: жана ошол замат короз кыйкырды.

28. Каиафадан Ыйсаны преторияга *(мамлекеттик бийликтин өкүлү иштеген жайы, **Пилаттын** сарайы)* ээрчитип барып коюшту. Эртең мененки убакыт болчу; жана арам болбоо үчүн, бирок Пасханы майрамдоо үчүн, алар *(Иудейлер)* преторияга киришкен жок.
Матф. 27,2. Марк. 15,1. Лук. 22,66.

29. Пилат аларга чыкты жана айтты: Бул Кишини эмне тууралу айыптап жатасыңар?

30. Алар ага жооп айтышты: эгерде Ал кара мүртөз

болбосо, биз Аны сага өткөрбөйт элек.

31. Пилат аларга айтты: Аны силер алгыла жана өзүңөрдүн заңыңар боюнча Аны соттогула. Иудейлер ага айтышты: өлумгө бирөөнү тапшырууга бизге уруксат берилген эмес,-

32. Ыйса, кандай ажал жетип өлө турганын түшүндүрүү үчүн, Өзү айткан сөзү ордунан чыксын. Матф. 20,19.

33. Ошондо Пилат кайта преторияга кирди жана Ыйсаны чакырып, Ага айтты: Иудейлердин Падышасы Сенсиңби? Матф. 27,11. Марк. 15,2. Лук. 23,3.

34. Ыйса ага жооп айтты: муну сен өзүңдөн айтып жатасыңбы, же Мен жөнүндө сага башкалар айттыбы?

35. Пилат жооп берди: мен Иудейминби? Сенин элиң жана диний башчылар Сени мага өткөрүштү; Сен эмне кылдың?

36. Ыйса жооп берди: Менин Падышалыгым бул дүйнөдөн эмес; эгерде Менин Падышалыгым бул дүйнөдөн болсо, анда Менин кызматчыларым *Мен үчүн,* Мени Иудейлердин колуна түшүрбөс үчүн, **күрөшөт** болчу; бирок эми Менин Падышалыгым бул жерден эмес экен. Дан. 2,44.

37. Пилат Ага айтты: демек, Сен Падыша экенсиң? Ыйса жооп берди: сен Мени Падыша дейсиң; Мен чындык жөнүндө күбөлөндүрүү үчүн туулганмын жана дүйнөгө келдим; чындыктан болгон ар ким Менин үнүмдү угат. 1. Тим. 6,13.

38. Пилат Ага айтты: чындык эмне экен? Жана, муну айтып, кайта Иудейлерге чыкты жана аларга айтты: мен Ошондон эч кандай айып таппаймын.

39. Пасха майрамы үчүн мен силерге бирөөн бошотуп берүү адаты бар: каалasаңар, Иудейлердин Падышасыны силерге бошотуп берсемби?

Матф. 27,15. Марк. 15,6. Лук. 23,17.

40. Ошондо кайта баары кыйкырышып, айтышты:

Аны эмес, бирок Бараббаны. Барабба болсо каракчы болчу.
Ап. ишт. 3,14.

## 19—БӨЛҮМ

*1. Ыйсанын башына тикенектүү таажыны кийгизишет жана урушат. 4. Пилат Ыйсаны элге чыгарып, Аны айкашкан жыгачка кадап коюу үчүн тапшырат. 17. Ыйсаны Голгофа деген дөбөгө ээрчитип барышат жана айкашкан жыгачка керип коюшат. 19. Айкашкан жыгачтын үстүнө Пилат жазууну орнотуп коёт. 23. Аскерлер өз ара Анын кийимдерин бөлүп алышат, жана Анын ички кийими үчүн кара көтөндү кармашат. 28. Ыйсанын өлүүсү. 31. Анын сөөгү кыйратылбайт. 38. Ыйсаны көргө коюу.*

1. ОШОНДО Пилат Ыйсаны алды жана Аны камчылоого буйруду.
Матф. 27,26. Марк. 15,15.

2. Жана аскерлер тикенектен таажы өрүп, Анын башына кийгизишти жана Ага кызыл тору сырткы кийимди *(падыша кийимин)* да кийгизишти,

3. жана айтышты: салам, Иудейлердин Падышасы! Жана Анын бетине ургулашты.

4. Пилат кайта чыкты жана аларга айтты: мен Андан эч кандай айып таппаганымды силер билүү үчүн, мына, мен силерге Аны жетелеп чыгарып жатамын.
Иоан. 18,38. Ап. ишт. 3,13.

5. Ошондо Ыйса, тикенек таажыны жана кызыл тору сырткы кийимди кийген боюнча чыкты. Жана *Пилат* аларга айтты: «ал Киши мына, көргүлө!»

6. Аны диний башчылар жана кызматчылар көргөндө кыйкырышты: Аны айкашкан жыгачка кадап кой, кадап кой! — деп. Пилат аларга айтты: Аны силер алгыла жана кадап койгула, анткени мен Андан айып таппаймын.
Матф. 27,23. Марк. 15,14. Лук. 23,4. Ап. ишт. 13,28.

7. Иудейлер ага жооп беришти: биздин мыйзамыбыз бар жана биздин мыйзамыбыздын негизинде Анын өлүшү керек, себеби- Ал Өзүн Кудай Уулу кылып алган экен.

5. Мус. 18,20.

8. Пилат, бул сөздү угуп, мындан артык коркуп калды,

9. жана кайта преторияга кирди жана Ыйсага айтты: Сен кайдан болосуң? Бирок Ыйса ага жооп бербей койду.

Исаия 53,7. Иоан. 18,33.

10. Пилат Ага айтты: мага жооп бербей койдуң беле? Сени айкашкан жыгачка кадап коюуга бийлигим бар жана Сени коё берүүгө бийлигим бар экенин билбейсиңби?

11. Ыйса жооп берди: Менин үстүмөн сенде эч бийлигиң жок эле, эгер жогору жактан сага берилбегенде; ошондуктан Мени сага өткөргөндүн үстүндө көбүрөөк күнөө бар. Лук. 22,53.

12. Ошол убактан бери Аны коё берүүнү Пилат издеди. Иудейлер болсо кыйкырышты: эгерде Аны коё бере турган болсоң, анда кесардын *(падышаларга берилүүчү наам)* досу эмессиң; өзүн падыша кылып ала турган ар ким кесарга душман экен.

13. Пилат бул сөздү угуп, Ыйсаны тышка чыгарды жана өкүм чыгара турган жерге барып олтурду, ал жердин аты Лифостротон *(анын мааниси таштан жасалган секичек)* деген, еврей тилинде болсо Габбата деген.

14. Ошондо Пасха майрамынын алдында жума күнү болчу, алтынчы саатта *(түш убагы)*. Жана *Пилат* Иудейлерге айтты: мына, силердин Падышаңар!

15. Бирок алар кыйкырышты: кетир, кетир, Аны айкашкан жыгачка кадап кой! дешип. Пилат аларга айтты: силердин Падышаңарды кадап коймок белем? Диний башчылар жооп беришти: кесардан башка падышабыз жок.

16. Анда акырында ал Аны кадап коюу үчүн аларга

өткөрүп берди. Жана Ыйсаны алышты жана ээрчитип барышты.

17. Жана Өзүнүн айкашкан жыгачын көтөрүп барып, Баш сөөгү деп аталган, еврей тилинде Голгофа деген жерге келди; Матф. 27,33. Марк. 15,22. Лук. 23,33. Евр. 13,12.

18. ошо жерде Аны айкашкан жыгачка кадап коюшту жана Аны менен башка экөөнү, бирөөнү бир жагына, экинчисин экинчи жагына, ортосунда болсо Ыйсаны.



19. Пилат болсо жазуун да жазды жана айкашкан жыгачтын үстүнө коюп койду. Мындай деп жазылган болчу: «Назареттик Ыйса, Иудейлердин Падышасы».

20. Бул жазууну Иудейлердин көбү окуду, себеби, Ыйсанын жыгачка кадалган жери шаардан алыс эмес болчу жана жазылганы Еврей, Грек жана Римдиктердин тилдеринде болчу.

21. Иудейлик диний башчылары болсо Пилатка айтышты: Иудейлердин Падышасы- деп жазба, бирок «Мен Иудейлердин Падышасымын»- деп, Ал айткан болчу, деп жазгын.

22. Пилат жооп берди: мен эмнени жазсам, ошону жазып койдум.

23. Аскерлер болсо, Ыйсаны жыгачка кадап бүткөндөн кийин, Анын кийимдерин алышты жана аларды төрт бөлүккө бөлүштүрүштү, ар аскерине бир бөлүктөн; ички кийимди да алышты; ички кийим болсо бириктирип тигилүү эмес болчу, бирок үстүнөн бүт токулган бир нерсе. Матф. 27,35. Марк. 15,24. Лук. 23,34.

24. Мына ошентип, бирине бири айтышты: аны айырбайлык, бирок анын үстүнө кара көтөн кармайлык, кимдики болот,- Жазууда айтылганы ордунан чыксын: «Менин кийимдеримди өз ара бөлүп алышты жана Менин ички кийимимдин үстүнө кара көтөн кармашты. Аскерлер ошондой кылышты. Забур 21,19.

25. Ыйсанын айкашкан жыгачтын жанында тургандары: Анын энеси, Анын энесинин сиңдиси, Клеопанын аялы Мариам жана Магдалалык Мариам. Лук. 2,35.

26. Ыйса энесин жана жанында турган, Өзү сүйгөн шакиртин көрүп, Өзүнүн энесине айтты: Аял! эми Сенин уулуң мына бул.

27. Анан шакиртине айтты: бул эми сенин энең! Жана ошол убакыттан баштап ошол шакирт Аны өзүнө алды.

28. Ошондон кийин, баарысы аякталганын Ыйса билип, Жазуу ордунан чыксын, айтты: Суусадым. Забур 68,22. Матф. 27,48.

29. Ошол жерде сирке менен толтурулган бир идиш турган. *Аскерлер* губканы *(жууну үчүн колдонуучу нерсе)* сирке менен толтуруп, аны бир иссопко *(жыгачтын бир түрү)* орнотуп, Анын оозуна жакындатышты.

30. Ыйса сиркени алгандан кийин айтты: аякталды! Жана, башын ийип, жанын тапшырды.

31. Бирок бул жума күнү болгондуктан, денелерди ишемби күнгө айкашкан жыгачтардын үстүнө калтырбас үчүн, анткени ошол ишемби күнү улуу күн болчу,

Иудейлер, булардын буттарын сындырууну жана аларды алып түшүрүүнү, Пилаттан сурашты. 5. Мус. 21,33.
32. Мына ошентип, аскерлер келишти жана Аны менен бирге кадалгандардын биринчисинин жана башкасынын буттарын сындырышты;
33. бирок, Ыйсага келгенде, Анын өлүп калганын көрүшүп, Анын буттарын сындырбай коюшту,
34. бирок аскерлердин бирөө найза менен Анын кабыргасын чанчып койду жана ошол замат суу менен кан акты.
35. Жана муну көргөн күбөлөндүрду жана анын күбөлүгү анык экен; силер да ишенсеңер деп, ал чынын айтып жатканын билет.
36. Анткени: «Анын сөөгү кыйратылбайт» деген Жазуу ордунан чыгуу үчүн бул болуп чыкты.
2. Мус. 12,46; 4. Мус. 9,12.
37. Ошондой да Жазуунда башка бир жерде айтылат: «Кайсыны чанчып коюшса, Ага карап коюшат»
Аян. 1,7.
38. Ошондон кийин, Иудейлерден корккондуктан жашырын жүргөн Ыйсанын шакирти, Ариматиядан болгон Жусуп, Ыйсанын Денесин түшүрүп алууну Пилаттан сурады; жана Пилат уруксат берди. Ал барып, Ыйсанын Денесин түшүрүп алды.
Матф. 27,57. Марк. 15,43. Лук. 23,50.
39. Ошондой эле, ириде түндө Ыйсага келген Никодим, смирна менен алой *(жыпар жыттуу май)*, жуз литрге жакын, бир кошундуну алып келди. Иоан. 3,2;7,50.
40. Мына ошентип, Иудейлер көргө коюу адаты боюнча, алар Ыйсанын Денесин алышты жана ороолору менен, жакшы жыттуу заттарды чачып, Аны ороп алышты.
41. Ал айкашкан жыгачка кадалган жерге жакын бак бар болчу жана бактын ичинде жаңы мүрзө, анын ичине эч ким коюла элек болчу.

42. Мүрзө жакын болгондуктан жана Иудейлердин жума күнү болгондуктан, Ыйсаны ошого коюшту.

## 20—БӨЛҮМ

*1. Ыйса Христостун тирилүүсү. 11. Ал Магдалалык Мариамдын көзүнө көрүнүп калат, 19. жана Өзүнүн шакирттерине да. 21. Атасы Аны жибергендей, Ал шакирттерин жиберет. 24. Томанын ишенбегени жана анын жаңы абалга келүүсү.*

1. ЖУМАНЫН биринчи күнү *(жекшемби күнү)* Магдалалык Мариам эрте, жарык боло электе, мүрзөгө келди жана мүрзөнүн оозуна коюлган таштын четке чыгарылып ташталганын көрдү.

Матф. 28,1. Марк. 16,1. Лук. 24,1.

2. Ошентип анан ал чуркап, Симон Пётрга жана Ыйса сүйгөн башка шакиртке келди жана аларга айтты: Мырзаны мүрзөдөн алып кетишти жана Аны каякка коюшканын билбейбиз.

3. Ошол замат Пётр жана башка шакирт чыгышты жана мүрзөгө барышты.

4. Алар экөө бирге чуркаган болчу; бирок Пётрдан көрө башка шакирти тезирээк чуркады жана мүрзөгө биринчи келди.

5. Жана эңкейип, жаткан ороолорду көрдү; бирок *мүрзөнүн ичине* кирбеди.

6. Анын артынан Симон Пётр да келди жана мүрзөнүн ичине кирди, жана жаткан ороолордугана көрдү Лук. 24,12.

7. жана Анын башында болгон жолуктун ороолор менен бирге эмес, бирок айрыкча таңылган боюнча башка жерде жатканын көрдү.

8. Эми, мүрзөгө мурун келген башка шакирт да кирди жана көрүп, ишенип калды;

9. анткени, Ага өлгөндөрдөн тирилтүү тийиш деп Жазууда жазылганын алар биле элек болчу.
Забур 15,10. Исаия 53,11. Иона 2,1.

10. Мына ошентип, шакирттер өздөрүнө кайтып келишти.

11. Мариам болсо мүрзөнүн жанында турду жана ыйлады; жана ыйлаганда, мүрзөгө эңкейип турган болчу, Матф. 28,1. Марк. 16,5.

12. жана ак кийим кийинип олтурган эки Периштени көрүп калды, Ыйсанын Денеси жаткан жерде баш жагында бирөө жана аяк жагында бирөө.

13. Жана алар ага айтышты: Аял! сен эмнеге ыйлап жатасың? Ал аларга айтты: менин Мырзамды алып кетишти жана Аны каякка коюшканын билбей жатамын.

14. Муну айтып, айланып артына караганда, Ыйсанын турганын көрүп калды, бирок бул Ыйса экенин билген жок. Матф. 28,9. Марк. 16,9.

15. Ыйса ага айтты: аял! сен эмнеге ыйлап жатасың? кимди издейсиң? Бул бакчачы экен деп, ал Ага айтты: мырза! эгер сен Аны алып чыккан болсоң, сен Аны каякка койдуң, мага айт, мен Аны алып келейин.

16. Ыйса ага айтты: Мариам! Ал айланып, Ага айтты: Раббуни! (мунун мааниси: «Устат!»).

17. Ыйса ага айтты: Мага тийбе, анткени Мен Менин Атама чыга элекмин; бирок Менин бир туугандарыма баргын жана аларга айт: Менин Атама жана силердин Атаңарга, Менин Кудайыма жана силердин Кудайыңарга чыгып барамын. Забур 21,23. Матф. 28,10. Рим. 8,29. Евр. 2,11.

18. Магдалалык Мариам шакирттерге барып, аларга жарыялады: Мырзаны көрдүм жана Ал муну мага айтты,-деп.

19. Жуманын ошол эле биринчи күнү *(жекшемби)* кечки маалда, Анын шакирттери чогулган үйдүн эшикте-

ри, Иудейлерден корккондуктан кулпуланып турганда, Ыйса келди жана алардын ортосунда турду жана аларга айтты: тынчтык силер менен болсун!

Марк. 16,14. Лук. 24,36. Ап. ишт. 13,31; 1. Кор. 15,5; 7.

20. Муну айтып, Ал аларга Өзүнүн колдорун жана кабыргаларын көрсөтүп берди. Шакирттер Мырзаны көрүп, сүйүнүп калышты. Иоан. 16,22.

21. Ыйса болсо аларга экинчи жолу айтты: тынчтык силер менен болсун! Атам Мени кандай жиберсе, ошондой эле Мен силерди жиберемин. Иоан. 17,18.

22. Муну айтып, үйлөп койду жана аларга айтты: Ыйык Урукту кабыл алгыла.

23. Кимге күнөөлөрүн кечирсеңер, ага кечирилет; кимдин үстүнө калтырсаңар, анын үстүнө калат.

Матф. 16,19; 18,18.

24. Эгиз деп аталган он экинин бирөө Тома болсо, Ыйса келгенде ошол жерде алар менен жок болчу.

25. Башка шакирттер ага айтышты: биз Мырзаны көрдүк. Бирок ал айтты аларга: эгерде Анын колдорунун мыктардан болгон жараларын көрбөсөм, жана мыктардан болгон жараларынын ичине бармагымды коймоюнча жана кабыргаларынын ичине колумду коймоюнча, мен ишенбеймин. Иоан. 19,34.

26. Сегиз күндөн кийин, Анын шакирттери кайта үйүнө чогулганда, Тома алар менен болчу. Эшиктер кулпуланып турганда, Ыйса келди, алардын ортосуна турду жана айтты: тынчтык силер менен болсун!

27. Анан Томага айтты: бармагыңды алып кел бери жана Менин колдорумду карагын; колуңду алып кел бери жана Менин кабыргаларыма коюп кой; жана ишенбеген киши болбо, бирок ишенген киши бол.

28. Тома Ага жооп айтты: менин Мырзам жана менин Кудайым!

29. Ыйса ага айтты: сен Мени көрүп ишендиң: көрбөй

ишенүүчүлер бактылуу. 1. Петр. 1,8; 2. Кор. 5,7.

30. Ыйса Өзүнүн шакирттеринин алдында башка көп ажайыптарды да көрсөттү, алар жөнүндө бул китепте жазылган жок. Иоан. 21,25.

31. Бу болсо, Кудай Уулу Ыйса Христос экендигин, силерге ишеништүү болсун деп, жана ишенип, Анын аты аркылуу өмүрүнө ээ болушсун, деп жазылды.
Иоан. 3,15. Рим. 15,4.

## 21—БӨЛҮМ

*1. Ыйса Өзүнүн шакирттерине, Тибериа көлүнүн жанында көрүнүп калат. 6. Көп балыктын алынганы. 15. Пётрга болгон Ыйсанын тапшырмасы. 18. Пётрдун өлүүсү жөнүндө Ыйсанын алдын ала айтуусу. 25. Корутунду сөз.*

1. ОШОНДОН кийин Ыйса дагы Өзүнүн шакирттерине, Тибериа көлдүн жанында, көрүндү. Көрүнгөнү мындай болду: Матф. 28,7.

2. бирге болгондору Симон Пётр, жана Эгиз деп аталган Тома жана Галилеялык Канадан болгон Нафанаил, жана Себедейдин уулдары жана Анын шакирттеринен башка экөө болгон. Лук. 24,16.

3. Симон Пётр аларга айтты: балык кармоого барамын. Ага айтышты: сени менен биз да баралы. Барышты жана ошол замат кайыкка түшүштү жана ошо түнү эчтеме кармаган жок.

4. Таң агара баштаганда, Ыйса көлдүн жээгинде турду; бирок бул Ыйса экенин шакирттер билген жок.

5. Ыйса аларга айтты: балдар! силерде тамак барбы? алар Ага жооп беришти: жок.

6. Ал болсо аларга айтты: торду кайыктын оң жагына түшүргүлө, ошондо кармайсыңар. Алар түшүрүштү



жана балыгы көп түшкөндүктөн, *торду* тартып чыгара алышпады.

7. Ошондо Ыйсанын сүйгөн шакирти Пётрга айтты: бул Мырза экен. Симон Пётр болсо бул Мырза экенин угуп, кийимин кийинип, — анткени ал жылаңач болчу, — жана деңизге секирип түштү.

8. Башка шакирттер болсо кайыктын ичинде сүзүп жетишти, — анткени жерден алыс эмес болчу, эки жүзгө

жакын чыканактай *(жуз метр чамалуу)*, балыкка толгон торду сүйрөп барышты.

9. Жерге чыгышканда, жагылган отту жана анын үстүнө кууруп жаткан балыкты жана нанды көрүштү.

10. Ыйса аларга айтты: силер азыр кармап алган балыктан алып келгиле.

11. Симон Пётр барды жана чоң балыктан толгон торду жерге чыгарып алды, алардын саны бир жүз элүү үч болчу; жана ошончо көп болсо да тор айрылган жок.

12. Ыйса аларга айтты: келгиле, тамактангыла. Бул Мырза экенин билип, «Сен кимсиң?» деп, шакирттеринен эч ким Андан суроого батына албады.

13. Ыйса келип, нан менен балыкты алды жана аларга берди. Ап. ишт. 10,41.

14. Ыйса өлгөндөрдөн тирилгенден кийин, Өзүнүн шакирттерине муну менен үчүнчү жолу көрүндү.

15. Алар тамактанганда, Ыйса Симон Пётрга айтты: Симон, Ионанын уулу! булардан көрө сен Мени артык сүйүп жатасыңбы? *Пётр* Ага айтты: ошондой Мырза! мен Сени сүйүп жатканымды Сен билесиң. *Ыйса* ага айтты: Менин козуларымды кайтарып бер.

16. Дагы экинчи жолу ага айтты: Симон, Ионанын уулу! сен Мени сүйүп жатасыңбы? *Пётр* Ага айтты: ошондой Мырза! мен Сени сүйүп жатканымды Сен билесиң. *Ыйса* ага айтты: Менин койлорумду кайтарып бер. Ап. ишт. 20,28: 1. Петр. 5,2.

17. Үчүнчү жолу ага айтты: Симон, Ионанын уулу! Сен Мени сүйүп жатасыңбы? «Мени сүйүп жатасыңбы?», деп-үчүнчү жолу сураганы үчүн Пётр капаланып калды жана айтты Ага: Мырза! Сен баарын билесиң: мен Сени сүйүп жатканымды Сен билесиң. Ыйса ага айтты: Менин койлорумду кайтарып бер.

18. Чынын, чынын сага айтып жатамын: жаш кезде сен өзүңдүн белиңди өзүң курчанып, каалаган жерге барган-

сың; бирок картайып баратканда, сен колдоруңду жайып коёсуң жана башка бирөө сенин белиңди курчап, каалабаган жерге жетелеп барат. 2. Петр. 1,14.

19. Ал муну *Пётрдун* кандай өлүм менен Кудайды даңктуу кыла турганын билдирип айтты. Жана, муну менен айтып, ага айтты: Менин артыман жүр.

20. Пётр болсо бурулуп, анын артынан жүргөн Ыйса сүйгөн шакиртти көрдү, ал кечки тамакта Анын көкүрөгүнө кыналып, жана: Мырза! Сага ким чыккынчылык кылат? деп,-сураган болчу.

21. Аны көрүп, Пётр Ыйсага айтты: Мырза! муну менен эмне болот?

22. Ыйса ага айтты: Мен келгенче анын калганын эгер кааласам, сенин ишиң эмне? Сен Менин артыман жүр.

23. Бул шакирт өлбөйт деп, шакирттеринин арасында сөз өттү. Бирок өлбөйт деп, Ыйса ага айткан эмес, бирок: Мен келгенче анын калганын эгер кааласам, сенин ишиң эмне?

24. Ошол шакирт бул жөнүндө күбөлөндүрүп жатат жана муну жазды; жана анын күбөлөндүргөнү чындык экенин билебиз. Иоан. 19,35.

25. Ыйса мындан башка да көп иштери кылды: бирок эгер ошо жөнүндө майда-чүйдөсүнө чейин жазылса, анда жазылган китептерин дүйнө өзү да батыра албайт деп ойлоймун. Оомийн. Иоан. 20,30.